**ДАВОЙ** II *а.* دواعی *ҷ.* **доия.**

Хоҷа... қадам бардошт ва он ҳар ду орзуманди муштоқро ба ҳам бигзошт, маҷлис холӣ гашт ва давоии мувосалат аз ҷонибайн мутаволӣ. (1) *Ҷомӣ*

Гӯем, давоӣ ду қисм бувад: ҳаққонӣ ва нафсонӣ. (1) *Аҳмади Дониш*

**ДАВОҶ** دواج 1. болопӯш, рӯйҷо, ҷойпӯш.

Баёзи рӯз барояд чу аз давоҷи сиёҳ,
Бараҳна боз нишинад яке сапедандом. *Саъдӣ*

2. кӯрпа, бистар, ҷойхоб.

Наям огаҳ аз аслу фаръи хироҷ,
Ҳамеғалтам андар миёни давоҷ. *Фирдавсӣ*

3. қабо, ҷомаи васеъ, ки тамоми баданро пӯшонад.

Туро бодо ба базми мулк ҷоми хушдилӣ бар каф,
Кулоҳи салтанат бар сар, давоҷи мафхарат дар бар. *Бадри Ҷоҷӣ*

Банд гар барниҳад, ту тоҷ шумар,
В-ар палосат диҳад, давоҷ шумар. *Саноӣ*

**ДАВР** *а.* دور 1. гардиш, гирдгардӣ, чархзанӣ.

Вале огоҳияш аз ҳеҷ як не,
Хабар аз сайру давраш чун фалак не. *Нозим*

2. гардиши бонавбати ҷоми май дар байни аҳли сӯҳбат.

Ман аз шароби ин сухан маст будаму фузолаи қадаҳ дар даст, ки раванда бар канори маҷлис гузар кард ва даври охир дар вай асар, — наърае бизад. *Саъдӣ*

Чу гарданда шуд чанд даври шароб,
Хирад хуфту рағбат даромад зи хоб. *Хисрави Деҳлавӣ*

3. мавсим, фасл, ҳангом; вақт, аҳд, замон.

Гуфтам: Ба даври лола кашам як пиёлае,
Бар рағми ман бирехт фалак санги жоларо. *Ибни Ямин*

Ҳофиз, ғами дил бо кӣ бигӯям, ки дар ин давр
Ҷуз ҷом нашояд, ки бувад маҳрами розе. *Ҳофиз*

**даври гул** фасли баҳор.

Дорад ба даври гул ҳама кас аз баҳор ҳаз,
Хорест дар дили ману аз вай ҳазор ҳаз. *Мушфиқӣ*

4. *маҷ.* вақти ҳукмронӣ, аҳди салтанат.

Сабру хирад аз дилам чӣ ҷӯӣ,
Дар даври ту худ кирост инҳо? *Ҷомӣ*

5. доира, гирдогирд, давродавр, атроф(-и чизе); назд (-и чизе).

Гуфтанд: Як ҳазору дувист фарсанг даври ӯст ва дар миёни дарьё ҷазоир аст. *Носири Хисрав*

Ба ҳар ҳоле чу Исматро ту бошӣ қиблаи ҳоҷат,
Бувад ораш, ки дар даври дари ёри дигар гардад. *Исмат*

◇ **даври айём** гузашт ва мурури рӯзҳо; гардиши замона, гардиши рӯзгор.

Дил намехост ҷудоӣ зи ту, аммо чӣ кунам?
Даври айём на бар қоидаи дилхоҳ аст. *Ҷомӣ*

**даври гардун** гардиши осмон, ҳаракати доимии фалак; дуньё, рӯзгор; табаддулоти тез-тез ва пай дар паи ҷаҳон ва замон, қазову қадар, тақдир (ин мафҳум аз он ҷо пайдо шудааст, ки гӯё осмон бар сари одамон ҳамеша давр мезадааст ва ҳамаи ҳодисаҳои неку бади олам аз ин гардиш ба амал меомадааст).

Даври гардун гар ду рӯзе бар муроди мо нагашт,
Доимо яксон намонад ҳоли гардун, ғам махӯр! *Ҳофиз*

**даври осмон** *ниг.* **даври гардун.**

То ҳаст зи даври осмон ёд,
Ин нусха ба ёдгор монад! *Шоҳин*

**даври офтоб** муддати як шабу як рӯз (ки аз рӯи ақидаи гузаштагон гӯё офтоб дар ҳар шабонарӯз гирди заминро як бор давр мезанад).

Қомронӣ гар кунӣ, Махфӣ, тамоми умри худ,
Ҳар нафас соле бувад пеши ту даври офтоб. *Махфӣ*

**даври рӯзгор** тағайюроти ҷаҳон, табаддулоти муттасили ҳодисаҳои замон ва ҷаҳон.

Нестам озурдахотир, чун ба даври рӯзгор
Шодмонӣ даст дар оғӯши мотам меравад. *Махфӣ*

**даври тасалсул** а) *фалс.* вобастагӣ ва гузаштани чизе ба чизи дигар ва он чиз боз ба ҳамон чизи аввал ва ҳамин тавр гардиши бениҳоят, мас. вобастагии ҳастии мурғ ба тухм ва ҳастии тухм ба мурғ ва мисли ин гардишу пайвастагии беохир; б) дар илми мантиқ — тааллуқ ёфтани даъво ба далел ва далел ба даъво, ки аз ин сабаб ҳалли қазия воқеъ намегардад, мас. дар мисолҳои зер даври доимии зулф боиси дида нашудани рӯй шудааст ва чун худи зулф низ доимо дар ҳаракат аст, он ҳам дида намешавад:

Чун зулфу орази ту даври тасалсул омад,
Он ҳар ду гар бубинад аҳли назар, муҳол аст. *Камоли Хуҷандӣ*

Ваҷҳи назари даври тасалсул ба бадеҳӣ
Ақл аз назари рӯи туву мӯи ту донист. *Камоли Хуҷандӣ*

**даври фалак** *ниг.* **даври гардун.**

Беривоҷии ҳунар бин, ки ман аз даври фалак
Ранҷи бисьёр кашам дар тамаи музди қалил. *Шоҳин*

**даври чарх** *ниг.* **даври гардун.**

Ҳарфи бедоде, ки берун ояд аз килки қазо,
Даври чарх онро ба номи ман рақам хоҳад кашид. *Ҳилолӣ*

**даври шаборӯзӣ** мурури замон, гузаштани вақт; **даври қамар** (*ё* **қамарӣ**) дар илми нуҷуми кӯҳна — даври охири ҳафт кавкаби сайёра аст, ки даври ҳар яке аз онҳо (аз ҷумла Қамар) 7000 сол ҳисоб мешавад ва гӯё даври Қамар аз замони пайдоиши Одам сар мешавад.

Ин чӣ шӯрест, ки дар даври қамар мебинам,
Ҳама офоқ пур аз фитнаву шар мебинам. *Ҳофиз*

**ДАВРА** *а.* دوره 1. доира, чизи мудаввар; як гардиш; 2. давр задани чизе, мас. чарх; 3. аҳд, замон.

Боз давраи дигар ба тартиби мазкур шурӯъ хоҳад кард. *Аҳмади Дониш*

**ДАВРҒАРД** دورگرد гирдгарданда дар атрофи чизе, тавофкунанда.

Ҳаё аз давргардони ҳаримаш,
Чароғи шарм хомӯш аз насимаш. *Нозим*

**ДАВРГИР** دورگیر 1. боданӯш, касе ки дар даври шароб ҷоми навбатӣ ба ӯ мерасад; 2. *маҷ.* подшоҳ, ҳукмрон.

Пазирои панди вазирон шуданд,
Ки аз ҷумлаи давргирон шуданд. *Низомӣ*

**ДАВРОН** *а.* دوران 1. *ниг.* **даварон;** 2. замон, аҳд; мавсим, фасл, ҳангом.

Мавлоно Шарафиддини Алии Яздӣ... дар илми муаммо бебадали замон ва дар фанни иншо ягонаи *даврон буда, китоби «Зафарнома»... пардохт.* *«Фатҳнома»*

Зи даврон он қадар, эй Сайидо, озурдагӣ дорам,
Намакро мешуморад марҳами кофур доғи ман. *Сайидо*

3. *маҷ.* бахт, толеъ; қазову қадар.

Осуда бар канор чу паргор мешудам,
Даврон чу нуқта оқибатам дар миён гирифт. *Ҳофиз*

Чун фалохан бар шикам санг аз қаноат бастаем,
Санг агар дар паллаи рӯзӣ бувад, даврони мост. *Соиб*

◇ **даврони бақо** умр, айёми зиндагонӣ.

Даврони бақо чу боди саҳро бигузашт,
Талхию хушиву зишту зебо бигузашт. *Саъдӣ*

**даврони фалак** *ниг.* **давр (даври гардун).**

Гарчи ғаму ранҷи ман дарозӣ дорад,
Айшу тараби ту сарфарозӣ дорад,
Бар ҳар ду макун такья, ки даврони фалак
Дар парда ҳазор гуна бозӣ дорад. *Хайём*

**ДАВРӢ** دوری 1. доирашакл, мудаввар, давра.

Сутурлоби даврӣ, ки фарзона сохт,
Бар оини он ҷоми шоҳона сохт. *Низомӣ*

2. табақи калони ошхӯрӣ, табақи лангарӣ.

**ДАВҲА** *а.* دوحه 1. дарахти бузург.

Қадом давҳаи саодат, ки аз тундбоди шақоват аз бех канда нашуд? *«Тазкираи Давлатшоҳ»*

Номи малик Ғиёсиддинро аз хутба бияфканд ва давҳаи вифоқро ба шаҷараи хилоф мубаддал гардонид. *«Равзат-ус-сафо»*

2. *кинoя аз* фарзанд, зода.

... Ки, эй давҳаи хонадони куҳан,
Бинеҳ гӯш бар оқилона сухан. *Ҳотифӣ*

**ДАД** دد ҳайвони дарранда; *муқобили* **дом** II.

На ҳар одамизода аз дад беҳ аст,
Ки дад з-одамизодаи бад беҳ аст. *Саъдӣ*

Бикуштанд чандон аз ӯ деву дад,
Ки ғайр аз худояш надонад адад. *Шодӣ*

**даду дом** ҳайвоноти дарранда ва ғайридаррандаи саҳроии гиёҳхӯр; *муқ.* **дом II (дому дад).**

Чунон буд, ки дар кӯҳи Чин он замон
Даду дом будӣ фузун аз гумон. *Фирдавсӣ*

Гирдаш даду дом ҳалқа баста,
Ӯ хуш ба миёнашон нишаста. *Ҷомӣ*

**ДАДА** دده *ниг.* **дад.**

Биёбони беобу роҳи дада
Саропардае дид ҷое зада. *Фирдавсӣ*

... Ки гӯӣ кӣ парвард хоҳад туро,
Қадомин дада хӯрд хоҳад туро? *Низомӣ*

**ДАДӢ** ددی даррандагӣ.

Ба кеши аҳли мурувват бадӣ дадӣ бошад. *«Анвори Суҳайлӣ»*

**ДАЖ** دژ *ниг.* **диж.**

**ДАЖАМ** دژم *ниг.* **дижам.**

**ДАЖХИМ** دژخیم‖دژخم *ниг.* **дижхим.**

**ДАЗ** دز 1. қалъа, диж; 2. кӯшк; болохона.

Чу буррид Рустам буни шохи газ,
Биёмад зи дарьё ба айвону даз. *Фирдавсӣ*

**ДАЙ** دی 1. моҳи даҳӯми соли шамсӣ, ки ба 23 декабрь—21 январь рост меояд ва мавсими шиддати сармои зимистон ҳисоб мешавад.

Даю баҳману озару фарвадин
Ҳамеша пур аз лола бинӣ замин. *Фирдавсӣ*

То чаман пажмурда гардад дар маҳи конуну дай,
То ҳаво тафсида гардад дар маҳи айлулу об. *Муиззӣ*

2. *маҷ.* зимистон; сармо.

Оби чашмам хушк гардид аз дами сарди рақиб,
Гарчи оби шӯр кам мебандад аз таъсири дай. *Мушфиқӣ*

Дар ин аҳд бе май нишастан хатост,
Ки дай ғамфизо асту май ғамзидост. *Шоҳин*

3. рӯзи нӯҳӯми ҳар моҳи шамсӣ.

Куҷо моҳи озар буду рӯзи дай,
Гаҳи оташу мурғи бирьёну май. *Фирдавсӣ*

Чу озармоҳ рӯзи дай даромад,
Ҳамон аз рӯз шаш соат баромад. *Фахриддини Гургонӣ*

**ДАЙЁН** *а.* دیان *д.* мукофотдиҳанда; ҷазодиҳанда; қаҳркунанда; ҳисобгир (сифати худо).

Ҷумла нолон пеши он дайёни фард,
Сад ҳазорон оқилон дар вақти дард. *Румӣ*

**ДАЙЁР** *а.* دیار 1. сокин, муқим, истиқоматкунанда, аҳли диёр.

Гар барафтад парда аз пешони кор,
Не ҳаме дайёр монад, не диёр. *Аттор*

Гар равам ҳар сӯ дусад фарсанг беш,
Н-оядам аз одамӣ дайёр пеш. *Ҷомӣ*

2. кас, шахс.

Ба ҳангоми ғуруби офтоб дар он маърака аз насоро дайёре намонд. *«Равзат-ус-сафо»*

**ДАЙЛАМ‖ДЕЛАМ** دیلم 1. номи шаҳрест дар Эрон; 2. сокинони Дайлам, ки ҷингиламӯ мебошанд.

Рӯи дайлам ҷидам, аз ғам мӯй жӯпин шуд маро,
Ҳамчу мӯи дайлам андар ҳам шикаст аъзои ман. *Хоқонӣ*

3. ғулом, банда; хизматгор.

Ин аст ҳамон даргаҳ, к-ӯро зи шаҳон будӣ
Дайлам малики Бобул, ҳинду шаҳи Туркистон. *Хоқонӣ*

**ДАЙМА** *а.* دیمه бороне, ки пай дар пай меборад, борони давомдор.

**ДАЙМАҲ** دیمه *ниг.* **даймоҳ.**

**ДАЙМАҲӢ** دیمهی *ниг.* **даймоҳӣ.**

**ДАЙМОҲ‖ДАЙМАҲ** دیماه ‖ دیمه 1. моҳи дай; 2. *маҷ.* зимистон; сармо.

Ба даймоҳ ар эдун, ки хоҳад худой,
Бипӯшам бузург оҳанина қабой... *Дақиқӣ*

Дар ин даймоҳи бебаргӣ кӣ ғайр аз хомаи Соиб
Ба фикри тоза дорад тозарӯ хоки Сифоҳонро? *Соиб*

**ДАЙМОҲӢ||ДАЙМАҲӢ** دیماهی || دیمهی мансуб ба даймоҳ; зимистонӣ; хунук, сард.

Расида мавсими Наврӯзу душманон зи ҳасад
Ҳамезананд нафасҳои сарди даймоҳӣ.
*Заҳири Форьёбӣ*

В-он ки сармои даймаҳиро боз
Банд мебарниҳад барои ниёз... *Саноӣ*

**ДАЙН** *а.* دین қарз, вом, қарзи муддатнок, қарзи бамӯҳлат.

Эй писари Ақил, ҳеҷ кас монеъ нахоҳад омад, ки аз моли ту дайни ту адо кунанд. «*Равзат-ус-сафо*»

**дайн кардан** қарз гирифтан; **бар гардани (ё зиммаи)** *касе* **дайн кардани (ё сохтани)** *чизе* ба гардани касе мондани чизе, касеро гардан фароварондан, касеро дар масъалае ба тандиҳӣ маҷбур намудан.

Ҳусни ту, ки дорад зи ҷафо зинату зайно,
Бар зиммаи мо ишқи туро сохта дайно. *Савдо*

**ДАЙР** *а.* دیر ибодатхона ва хонақоҳи насрониён ё оташпарастон.

Туву тасбеҳу мусаллову раҳи зӯҳду вараъ,
Ману майхонаву ноқусу раҳи дайру куништ.
*Ҳофиз*

Аз тавофи Қаъбаву дайру ҳарам моро чӣ ҳаз,
Масҷиду меҳроби ман ғайр аз сари кӯи ту нест.
*Туғрал*

**дайри муғон** а) ибодатгоҳи оташпарастон, оташкада.

Аз он ба дайри муғонам азиз медоранд,
Ки оташе, ки намирад, ҳамеша дар дили мост.
*Ҳофиз*

Исмат, ар хоки дари дайри муғон рӯбӣ, беҳ,
Ки шавӣ мӯътакифи Қаъбаю мағрур шавӣ. *Исмат*

б) *маҷ.* майхона, харобот.

Дилам зи савмиа бигрифту хирқаи солус,
Куҷост дайри муғону шароби ноб куҷо? *Ҳофиз*

**дайри шаммосӣ** калисо, ибодатхонаи насрониён (христианҳо).

Рӯзи шанбе зи дайри шаммосӣ
Хайма зад дар либоси Аббосӣ. *Низомӣ*

◇ **(ин) дайри дерина** *киноя аз* дуньёи кӯҳан; ҷаҳон, дуньё.

Дило, дидаи дурбин баркушой
Дар ин дайри деринаи дерпой. *Ҷомӣ*

**дайри дудар** *киноя аз* дуньё, олам.

Чун ҳосили одамӣ дар ин дайри дудар
Ҷуз хуни дилу додани ҷон нест дигар,
Хуррам диле он ки як нафас зинда набуд,
В-осуда касе, ки худ назод аз модар. *Хайём*

**(ин) дайри куҳан** *киноя аз* дуньё, ҷаҳон.

Дар ин дайри куҳан расмест дерин,
Ки бе талхӣ набошад айш ширин. *Ҷомӣ*

**(ин) дайри мукофот** *киноя аз* дуньё, ҷаҳон.

Бас таҷриба кардем дар ин дайри мукофот,
Бо дурдкашон ҳар кӣ дарафтод, барафтод. *Рӯдакӣ*

**(ин) дайри мусаддас** *киноя аз* дуньёе, ки ба ақидаи қадимиён аз чор ҷиҳат (шарқ, ғарб, шимол, ҷануб) ва аз болову поён (замину осмон) иборат будааст.

Дар ин дайри мусаддас з-ӯст равшан
Мусамман равзане аз ҳашт гулшан. *Ҷомӣ*

**(ин) дайри пурофот** *ниг.* **(ин) дайри куҳан.**

Ёдгор Муҳаммад-султон дар сиғари син аз ин дайри пурофот сафар кард. «*Таърихи Сайидроқим*»

**(ин) дайри сипанҷ(ӣ)** *ниг.* **(ин) дайри куҳан.**

То битвонӣ, ғами ҷаҳон ҳеҷ масанҷ,
Бар дил манеҳ аз омадаву н-омада ранҷ;
Хуш мехӯру мебош дар ин дайри сипанҷ,
Бо худ бизӣ, ҷаве агар дорӣ ганҷ. *Хайём*

**(ин) дайри танг** *ниг.* **(ин) дайри куҳан.**

Шод аз онам, ки дар ин дайри танг
Шодиву ғам ҳар ду надорад дарангг. *Низомӣ*

**(ин) дайри хокӣ** *ниг.* **(ин) дайри куҳан.**

Чу доман бар ин дайри хокӣ фишонд,
Ҷанибат бар ин ҳафт майдон биронд. *Хоҷу*

**аз ин дайри хокӣ маҳмил рондан** мурдан, вафот кардан.

Аз ин дайри хокӣ чу маҳмил биронд,
Ба фағфури Чин мамлакат бозмонд. *Хоҷу*

**(ин) дайри хокиниҳод** *киноя аз* дуньё.

Машав хоки ин дайри хокиниҳод,
Ки ногаҳ диҳад ҳамчу хокат ба бод. *Хоҷу*

**ДАЙРОНӢ** دیرانی муқими дайр, аҳли дайр, дайрнишин; насронӣ ё оташпараст.

Гуфт, к-эй кӯҳна пири дайронӣ,
Чист ин кисвати мусулмонӣ? *Ҷомӣ*

**ДАЙҲИМ** دیهیم тоҷ, афсар; кулоҳи мурассаъ.

Ба як гардиш ба шоҳаншоҳӣ орад,
Диҳад дайҳиму тоҷу гӯшворо. *Рӯдакӣ*

Қарам пой дорад, на дайҳиму тахт,
Бидеҳ, к-аз ту ин монад, эй некбахт! *Саъдӣ*

**ДАЙҲИМДОР** دیهیم‌دار тоҷдор, подшоҳ.

Чу дайҳиму тоҷаш ба сар барниҳод,
Зи дайҳимдорон наёвард ёд. *Фирдавсӣ*

**ДАЙҶУР** *а.* دیجور торикӣ, сиёҳӣ, торикии шаб; **шаби дайҷур** шаби бағоят торик.

Лашкариёни Муҳаммадхон амр карданд ва лашкари Андиҷон дар он шаби дайҷур намунаи рӯзи растахез зоҳир карданд. «*Равзат-ус-сафо*»

**ДАККА** I دکّه бузи кӯҳӣ; така.

**ДАККА** II دکّه садама, зарб; **дакка хӯрдан** ба ҳам бархӯрдан, ба ҳам задани ду чиз.

**ДАКОКИН** *а.* دکاکین *ҷ.* **дуккон||дӯкон.**

Адвияфурӯшон тарки пешаи худ карда дакокин бастанд. «*Таърихи Фаришта*»

**ДАЛ(Л)** *а.* دل нозу ишва.

Гӯӣ, куҷо рафт он санам, к-ӯ буд дар олам алам,
Хӯрда дами Азро ба дам, бурда дили Вомиқ ба дал.
*Ломеӣ*

**ДАЛА** I دله қоқум; гурбаи ваҳшӣ, ки аз пӯсти он пӯстин медӯзанд.

Суъбон даларо захм задӣ ва бетоқат шудӣ аз асари заҳр. *Авфӣ*

**ДАЛА** II ||**ДАЛЛА** دله зани даллола, мӯҳтола; зани ҳилагар, айёр, мунофиқ, найрангбоз.

Даҳр зи макраш дили пурнолае,
Ҳар сари мӯяш дала — мӯҳтолае. *Яҳёи Кошӣ*

**ДАЛАБОЗӢ** دلهبازی ҳилагарӣ, айёрӣ, мунофиқӣ, найрангбозӣ.

Гурба най, дастдарозӣ макун,
Бо далаи деҳ далабозӣ макун. *Низомӣ*

**ДАЛАҚ** دلق *шакли арабишудаи* **дала** I.

**ДАЛВ** *а.* دلو 1. зарфи чармии обкашӣ аз чоҳ; сатил.

*Ман бирафтам ва далве чанд об дар гармоба бар вай рехтам. Ҷомӣ*

Расанро баст бо далвеву афканд
Дар он чоҳе, ки Юсуф буд дар банд. *Ҳозиқ*

2. *нуҷ.* номи бурҷи ёздаҳӯми фалак буда, аз ин бурҷ гузаштани Офтоб мутобиқи моҳи январь аст.

Гоҳе орзу мебурд, ки аз баҳри дафъи гармо дар Далви фалак нишинад ва гоҳе майл мекард, ки дар шикамн Шер манзил гузинад. *Восифӣ*

... Қ-аз ин чоҳ оташам мехост обе,
Дамид аз бурҷи Далвам офтобе. *Нозим*

**ДАЛЕЛ** I *а.* دلیل 1. бурҳон, ҳуҷҷат; шоҳид, гувоҳ; асос.

Пайдо шуд, ки ҳеҷ ҷисм андар хало набувад ва далел бар он, ки андар хало ҷунбиш набувад. *Ибни Сино*

Қавли ӯ бар ҷаҳли ӯ ҳам ҳуҷҷат асту ҳам далел,
Фазли ман бар ақли ман ҳам шоҳид асту ҳам ямин. *Манучеҳрӣ*

**далели китобӣ** далеле, ки аз китобе оварда шудааст; **далели сотеъ** далели ошкор, далели возеҳ ва бурро; 2. нишона, аломат.

Бар ин ду байт ихтисор кунем, ки андак далели бисьёр бошад ва муште намунаи хирворе. *Саъдӣ*

Аз ин ҷиҳат дар тамузи тобистон ва сахраи зимистон сафар кардан далели ҳамоқат ва аблаҳист. *Аҳмади Дониш*

**ДАЛЕЛ** II *а.* دلیل раҳнамо, раҳбар, роҳбалад, ҳодӣ.

Пас далелеро ба музд гирифтанд, ки ӯ роҳҳои Мадинаро некӯ медонист. *«Таърихи Табарӣ»*

Нест Туғрал дар раҳи мақсад далели дигаре,
Ишқ моро оқибат дар кӯи ҷонон раҳбар аст. *Туғрал*

**далели роҳ** (*ё* **раҳ**) роҳнамо, роҳбалад.

Ба кӯи ишқ манеҳ бе далели роҳ қадам,
*Ки ман ба хеш намудам сад эҳтимому нашуд.* *Ҳофиз*

Далели раҳи растагорон шавад,
Ба чашми азизон азиз он шавад. *Шоҳин*

**далел гирифтан** раҳбару раҳнамо интихоб кардан.

**ДАЛЕР** دلیر 1. диловар, шуҷоъ, ҷасур, нотарс.

Масти ҳимоятӣ нагурезад зи мӯҳтасиб,
Дузди далер хона ба чашми асас кунад. *Сайидо*

2. паҳлавон, баҳодур, зӯр.

Далере, ки буд номи ӯ Ашкбӯс,
Ҳамебархурӯшид бар сони кӯс. *Фирдавсӣ*

3. *маҷ.* густох, бешарм.

Яке зиндагонӣ талаф карда буд,
Ба ҷаҳлу залолат сар оварда буд.
Далере сияҳномаи сахтдил,
Зи нопокӣ иблис аз вай хиҷил. *Саъдӣ*

**ДАЛЕРОНА** دلیرانه диловарона, нотарсона, шуҷоатмандона.

Касе, ки даст ба зулфи ту зад далерона,
Шигифт нест, барад бар даҳони мор ангушт. *Шоҳин*

**ДАЛЕРӢ** دلیری 1. диловарӣ, ҷасурӣ, нотарсӣ.

Далерӣ кун, ки майдон аз далер аст,
Агар рӯбаҳ далер афтод, шер аст. *Ҳилолӣ*

2. *маҷ.* густохӣ, беҳаёӣ.

*Дидаи бадбин бипӯшон, эй карими айбпӯш,*
З-ин далериҳо, ки ман дар кунҷи хилват мекунам. *Ҳофиз*

**ДАЛЛ** دل *ниг.* **дал(л).**

**ДАЛЛА** دله *ниг.* **дала** II.

**ДАЛЛОҚ** *а.* دلاک 1. касе, ки дар ҳаммом бадани ҳаммомкунандагонро мемолад ва халта мекунад; ходим, ходимчӣ.

Чандон ки мо дар ҳаммом шудем, даллок ва дигарон даромаданд ва хидмат карданд. *Носири Хисрав*

2. сартарош, ки дар замонҳои пеш ба ғайр аз мӯйсаргирӣ боз баъзе корҳои табибӣ, аз қабили дандонкашӣ, нештарзанӣ ва зулукмонӣ ҳам мекард.

Зада нештар ба дасти ёр даллок,
Равон аз дасти ман хун гашт дар хок. *Мулҳам*

**ДАЛЛОЛ** *а.* دلال 1. воситачӣ дар байни харидор ва фурӯшанда.

Рост чу кушта шаванду зор фиганда,
Оядаш муштарию ояд даллол. *Манучеҳрӣ*

2. далолаткунанда, раҳнамо.

Бувад ҳоли шаррири доно бахайр,
Ки гардад суи хайр даллоли ғайр. *Ҷомӣ*

**ДАЛЛОЛА** *а.* دلاله 1. зани миёнарав, хостгор.

Ҳамчу он даллола, к-ӯ гуфт: Эй писар
Навъарӯсе ёфтам бо хубу фар. *Румӣ*

Айёри карашмаро инон дод,
Даллолаи ишваро забон дод. *Шоҳин*

2. зани маккоре, ки занони дигарро ба роҳи бад меандозад.

Даллола миёни эшон зани ҳаҷҷоме буд. *«Анвори Суҳайлӣ»*

**ДАЛЛОЛӢ** دلالی 1. воситагӣ дар байни харидор ва фурӯшанда; 2. роҳнамоӣ, далолат (ба коре).

**ДАЛОИЛ** *а.* دلائل *ҷ.* **далел** I.

Гуфто, ки эй нагунбахт, тақсирҳо, ки дорӣ,
Бар гарданат гузорам бо ҳуҷҷату далоил. (1) *Савдо*

Ба хирад ва фаросати хеш бисёр ва далоили он мебинам, ки хирадмандам. (2) *«Қобуснома»*

**далоил овардан** ҳуҷҷат овардан, гувоҳ нишон додан.

Муддаиёни ҳар ду тараф далоил овардаанд. *Аҳмади Дониш*

**ДАЛОЛ||ДИЛОЛ** *а.* دلال ғамза, ишва, карашма.

Духтаре диданд дар ғояти ҷамол ва ниҳояти ҳусн ва ғанҷу далол. *Авфӣ*

Ногаҳон рӯзе зане соҳибҷамол
Бо ҳазорон хубию ғанҷу далол... *Румӣ*

**ДАЛОЛАТ** *а.* دلالت **1.** раҳнамоӣ, роҳ нишон додан.

Эй далели дили гумгашта, худоро, мададе,
Ки ғариб ар набарад раҳ, ба далолат биравад.
*Ҳофиз*

2. нишона, аломат; гувоҳӣ, шаҳодат; **далолат кардан** а) раҳнамоӣ кардан, раҳ нишон додан.

Туро ба ман кӣ далолат кард? *Авфӣ*

б) ишорат кардан, далел шудан (ба чизе), гувоҳӣ додан.

Баъзе аз аҷзои лафз бар баъзе аз аҷзои маъно далолат накунад. *Ибни Сино*

**ДАЛФИН||ДУЛФИН** *ю.* دلفين як навъ ҳайвони ширхори баҳрӣ аз ҷинси ҳайвоноти наҳангмонанд.

Ҳар кӣ хоҳад, ки ба рӯи об равад, бигирад пӯсти далфин ва пӯсти наҳанг ва пӯсти моҳӣ ... ва наъле мутбиқ аз ин пӯстҳои мадбуғ бисозад.
*«Илми симиё»*

**ДАЛҚ** *а.* دلق **1.** либоси пашминаи дарвешон; хирқаи қаландарон.

Ибодат ба ҷуз хидмати халқ нест,
Ба тасбеҳу саҷҷодаву далқ нест. *Саъдӣ*

**далқи муламмаъ** ҷомаи дарвешона, ки аз порчаҳои гуногунранг дӯхта шудааст, ҷомаи қуроқ.

Баҳори фақрро аз чашми гирьён обу ранге деҳ,
Ба хуни дил чу гул олуда кун далқи муламмаъро.
*Шавкат*

2. *маҷ.* либоси кӯҳна, жанда, пора-пора ва садьямоқ.

Соғари май дар кафам неҳ, то зи бар
Баркашам ин далқи азрақфомро. *Ҳофиз*

Бархез, то ба мавсими гул тавба бишканем
В-ин далқи пора-пора дар оташ дарафканем.
*Исмат*

**ДАЛҚПӮШ** دلق پوش **1.** дарвеши жандапӯш, қаландар, зоҳид.

Хуш мекунам ба бодаи мушкин машоми ҷон,
К-аз далқпӯши савмиа бӯи риё шунид. *Ҳофиз*

2. *маҷ.* риёкор, мунофиқ, солус.

Аз шайхи далқпӯш ҳаме иҷтиноб соз,
Бо ринди боданӯш ҳаме нӯши ноб кун. *Вавлӣ*

**дам** *асоси замони ҳозираи* **дамидан.**

**ДАМ** I دم **1.** нафас.

Пур кун қадаҳи бода, ки маълумам нест,
Ин дам, ки фурӯ барам, барорам ё не? *Хайём*

Гуфтанд бад-ӯ, ки Қайс ҳарчанд
Қардаст чу най раҳи нафас банд,
Дар вай дардам дами вафое,
Бошад, ки бурун диҳад садое. *Ҷомӣ*

**дами вопасин** нафаси охирин, дами пеш аз марг.

В-ин як дами вопасин, ки дорем,
Чи айшу чи ғам ба ҳам барорем. *Шоҳин*

**дами гарм** нафаси гарм; *киноя аз* оҳи сӯзон.

Гули сурхат чаро зард аст аз ин сон?
Дами гармат чаро сард аст аз ин сон? *Ҷомӣ*

Аз дами гарми ту, Соиб, ки заволаш марасад,
Дил агар байзаи фӯлод бувад, об шавад. *Соиб*

**2.** вазиш, вазиши бод; бод, насим.

Марғули сунбул аз дами кӯи ту хушнасим,
Зулфи сабо зи хоки ҷаноби ту мушксой. *Ҳофиз*

Дами боди баҳори бетааммул
Намудӣ сабз ҳамчун тухми сунбул. *Мулҳам*

**дами дай** боди хунук; вазиши боди зимистон.

Гар гул бифусурд аз дами дай,
Ман ҳам чу сабо расидам аз пай. *Файзӣ*

**дами сард** а) боди хунук, шамоли нофорам.

Аз ӯ шуд хирқа пора бар гули зард,
Ки бар вай субҳи содиқ зад дами сард.
*Бадрии Кашмирӣ*

б) оҳи сард, оҳи навмедӣ; навмедӣ.

Ҷонон, дари кин кушодан охир то кай?
Ғам бар дили ман ниҳодан охир то кай?
Умрам ҳама дар оҳу дами сард гузашт,
Ин умр ба бод додан охир то кай?
*Хисрави Деҳлавӣ*

в) *киноя аз* сухани нофорам.

Ҳазар кун аз дами сарди рақиб, эй ғунчаи хандон,
Ки аз боди хазон офат расад гулҳои раънoро.
*Ҳилолӣ*

Шуд фикратам ба дил зи дами сарди носеҳон
Чун решаҳои нахл зи боди хазон гиреҳ. *Шоҳин*

3. фурсати як нафаскашӣ, фурсати андак, лаҳза, он.

Бигуфт: Аҳволи мо барқи ҷаҳон аст,
Даме пайдову дигар дам ниҳон аст. *Саъдӣ*

Ҳамчу осиё бар ман нест як дам ороме,
Баҳри рӯзие мурдам, рӯзу шаб ҷадал дорам.
*Сайидо*

4. вақт, гоҳ, ҳангом, замон.

Он дам, ки бо ту бошам, як сол ҳаст рӯзе,
В-он дам, ки бе ту бошам, як рӯз ҳаст соле.
*Ҳофиз*

Агар ту дар дами мурдан ба ноз бар сарам оӣ,
Умед ҳаст, ки умрам ба дӯстӣ ба сар ояд. *Исмат*

**дами назъ** вақти ҷонканӣ.

Ба талхӣ чун дами назъе ба сад таб
Нафас як бор мезад рӯз то шаб. *Хоҷӣ*

**дами нақд** фурсати мавҷуда, вақти муносиби коре.

Эй дӯст, биё, то ғами фардо нахӯрем
В-ин як дами нақдро ғанимат шуморем!
Фардо, ки аз ин дайри куҳан даргузарем,
Бо ҳафтҳазорсолагон сар ба сарем. *Хайём*

**дам ба дам** ҳар замон, дамодам; зуд-зуд, тез-тез.

Меnoлам аз ҷудоии ту дам ба дам чу най
В-ин турфатар, ки аз ту наям як нафас ҷудо.
*Ҷомӣ*

**дар дам** дарҳол, фавран, ҳамон замон.

Ба ҳар чашмасоре, ки ӯ рух бишуст,
Аз он чашма дар дам шақоиқ бируст. *Хоҷу*

Савори азм гардиданд дар дам,
Ба ёрони чаман гаштанд ҳамдам. *Нозим*

5. ҷуръа, як қулт(-и нӯшиданӣ).

Аз бода шавад такаббур аз сарҳо кам
В-аз бода шавад кушода банди маҳкам.
Иблис, агар зи бода хӯрдӣ як дам,
Қардӣ ду ҳазор саҷда пеши одам. *Хайём*

З-он дам, ки чарх бар сари одам ситодааст,
Бе заҳмате ба кас д а м и обе надодааст. *Савдо*

6. овоз, садо; бонг, ғулғула.

Чандон ки кафшгар фарьёд кард, аз зан ... дам берун наёмад. *«Анвори Суҳайлӣ»*

Дами каррано рафт то осмон,
Биларзид бар худ замину замон. *Шодӣ*

**7.** афсун, сеҳр; фиреб, макр, найранг.

Шодӣ маталаб, ки ҳосили умр дамест,
Ҳар зарра зи хоки Кайқубодеву Ҷамест.
Аҳволи ҷаҳон, балки гетӣ яксар
Хобеву хаёлеву фиребеву д а м ест. *Хайём*

Ту ро сеҳру даму афсуну найрангу мани маҳзун,
Занам ҷӯшу диҳам ҳушу ниҳам гӯшу кунам бовар.
*Хисрави Деҳлавӣ*

**8.** дамгаҳ, назд, наздик, канор ё паҳлӯи чизе.

Ниҳон буд чанд аз дами Аждаҳо,
Ба фарҷом ҳам з-ӯ наёмад раҳо. *Фирдавсӣ*

Ҷуз ман, ки даст бар сари зулфи ту мезанам,
Ку заҳрае, ки касе ба дами Аждаҳо равад! *Шоҳин*

**9.** бӯй, шам; **дам овардани гӯшт** бӯи бад пайдо кардани гӯшт, вайрон шудани гӯшт; **10.** дами оҳангарӣ, асбоби чарминест барои бод дода шукуфондани ангишт дар корхонаҳои оҳангарӣ.

Кова, ки донад задан бар сари Заҳҳок путк,
Кай шавадаш пойбанд кӯраву сандону дам! *Хоқонӣ*

◇ **дами Исо** (*ё* **Исӣ**) *д.* нафаси Исо; сухани Исои пайғамбар, ки гӯё чунин хусусияти мӯъҷизавӣ доштааст, ки мурдаро зинда мекардааст.

Ман, ки имрӯз ҳалоки дами ҷонбахши туам,
Дами Исо чӣ кунам, чун дами ту ин дам нест.
*Ҳилолӣ*

Бо кӣ ин нукта тавон гуфт, ки он сангиндил
Кушт морову дами Исии Марьям бо ӯст. *Ҳофиз*

**дами Масеҳ** (*ё* **Масеҳо**) *ниг.* **дами Исо.**

Ҳамчун дами Масеҳ шифо медиҳад ба дил,
Заҳри ғамат, ки хосияти ангубин дар ӯст. *Исмат*

**дами оташин** оҳи пурсӯзу гудоз, оҳи дарднок.

Сад шӯъла ба чоки дил дарорам,
В-он гаҳ дами оташин барорам. *Файзӣ*

**дами субҳ** (*ё* **субҳгоҳ**) а) аввали субҳ, оғози бомдод; субҳдам, саҳаргоҳ.

Аз дами субҳи азал то охири шоми абад
Дӯстию меҳр бар як аҳду як мисоқ буд. *Ҳофиз*

Дами субҳ, к-ин қалъагир офтоб
Бар ин қалъа баршуд ба заррин таноб... *Шодӣ*

б) боди субҳ, насими саҳарӣ.

Чу кард ахтарфишонӣ шабнами субҳ,
Гулоб афшонд бар рӯяш дами субҳ. *Нозим*

**дами сур** рӯзи қиёмат (ин ибора аз он эътиқоди динӣ пайдо шудааст, ки гӯё қиёмат аз сур навохтани Исрофил сар мешудааст).

Ҳамаи анбиё ва ... авом ... то ба дами сур аз насли бобаракоти ӯ мутаносил аст.
*«Шаҳномаи Фарғона»*

**дам барзадан** *ниг.* **дам (бар)задан; дам баровардан** сӯҳбат кардан, гуфтугӯ кардан.

Пеш о, ки ба ҳам даме барорем,
Бо якдигар ғаме гузорем! *Ҷомӣ*

Даме хуш барорем бо ҳамдаме,
Ғаме бозгӯем бо маҳраме. *Хоҷу*

**дам** *бо касе* **баровардан** бо касе нишастан ва сӯҳбат кардан; бо ҳам зистан, бо ҳам рӯз гузаронидан.

То субҳи саодате, ки дорам,
Аз меҳр даме ба ӯ барорам. *Ҳилолӣ*

**дам (фурӯ)бастан** хомӯш шудан, сокит шудан, аз гапзанӣ бозистодан.

Ду чиз тираи ақл аст: дам фурӯ бастан
Ба вақти гуфтану гуфтан ба вақти хомӯшӣ. *Саъдӣ*

**дам гирифтан** нафас гаштан, дам ба дарун задан.

Қамонгӯшаи абруваш хам гирифт,
Зи тундиш гӯяндаро дам гирифт. *Низомӣ*

Шароби бисёр хӯрда буд ва гӯянд, дамаш бигирифт ва бимурд. *«Маҷмаъ-ул-ансоб»*

**дам (дар)дамидан** нафас расондан, куф кардан.

Хост, ки даме дардамад ва асари он заҳр ба димоғи барно расонад. *«Анвори Суҳайлӣ»*

**дам даркашидан** а) хомӯш шудан, сокит шудан, аз гапзанӣ бозистодан.

Ҳиндувон дам даркашиданд ва бад-он розӣ шуданд, ки дар ақсои мамлакати хеш амне дошта бошанд. *«Равзат-ус-сафо»*

б) канора гирифтан.

Эй худованде, ки ҳар к-аз хидматат дам даркашид,
Аз раҳи ҷунбиш фалак дар гарданаш афганда фах.
*Анварӣ*

**дам додан** а) пуф кардан, бод пур кардан чизеро.

Қассоб, чунон ки одати ӯст, маро
Бифканду бикушту гуфт: Ин хӯст маро.
Сар боз ба узр мениҳад бар поям,
Дам медиҳадам, то биканад пӯст маро. *Маҳастӣ*

б) афсун хондан, куфу суф кардан.

Басе дам додамаш, ӯ бар нашуд ром,
Дуо аэбаски кардам, дод дашном.
*«Ҷомеъ-ут-тамсил»*

**дам (бар)задан** а) нафас кашидан.

Масҷид ба як бор фурӯ рафт ва халқи бисёр дар вай ҳалок шуданд ва дар ҷумлаи шаҳр таъзият шуд ва баъзеро берун оварданд ва ҳанӯз дам мезаданд ва соате будӣ — бимурдандӣ.
*«Таърихи Наршахӣ»*

б) таваққуф кардан, каме истода (нишаста) дам гирифтан, нафас рост кардан.

Зи раҳ сӯи айвони Рустам шуданд,
Замоне бибуданду дам барзаданд. *Фирдавсӣ*

Бар ин чашма чун мо басе дам заданд,
Бирафтанд, чун чашм бар ҳам заданд. *Саъдӣ*

в) сухан гуфтан, сухан рондан, гап задан.

Аз висоли хеш бо ман ҳар замон дам мезанӣ,
Дам ба дам бар оташам обе чу шабнам мезанӣ.
*Сайидо*

Дам нозада бар ҷамоза биншаст,
Рахт аз сари кӯҳи Наҷд барбаст. *Шоҳин*

г) овоз баровардан; нола кардан.

Мутриб ба як савти ҳазин оташ зад андар хирманам,
Чун уд сӯзад оламу чун най зи ҳиҷрон дам занад.
*Исмат*

д) даъво кардан, иддао кардан; лоф задан.

Кай раво бошад аз ҳавохоҳӣ,
Ки занам пеши шаҳ дами шоҳӣ! *Хисрави Деҳлавӣ*

Алӣ Рой — волии Таббат ... дам аз муҳаббати оли або мезад. *«Таърихи Фаришта»*

е) дамидан, расидан (оид ба субҳ).

Бо субҳ бигӯед, ки бе вақт мазан дам,
Имшаб шаби васл аст, нигаҳ дор нафасро!
*Камоли Хуҷандӣ*

Бо шаби васл аз фурӯғи рӯзи равшан фориғам,
То қиёмат дигар, эй субҳи ҷудоӣ, дам мазан!
*Исмат*

**дам кардан** хомӯш гардонидан, сокит кардан.

Ба ночор ба он ҷӣ фарохури кор буд, аз динору дирам дамаш кард. *Савдо*

**дам нишастан** хомӯш ва ором нишастан.

... Қ-эй барқзабону оташиндам,
Баргӯ, ҷӣ нишастаӣ ҷунин дам? *Шоҳин*

**дам фурӯбастан** *ниг.* **дам (фурӯ)бастан; дам хӯрдан** фиреб хӯрдан, фирефта шудан.

Гардун нахӯрад ғамат, ки шӯх аст,
Гетӣ нахӯрад дамат, ки шанг аст. *Анварӣ*

Баҳри дирам ҳилаи хоин басест,
Ҳар кӣ дамаш хӯрд, ҷӣ аблаҳ касест!
*Хисрави Деҳлавӣ*

**дам ба гуфтор задан** лаб ба сухан кушодан, гап задан.

Мазан бе тааммул ба гуфтор дам,
Накӯ гӯй, гар дер гӯӣ, ҷӣ ғам? *Саъдӣ*

**аз дами шамшер гузаронидан** куштан, нобуд кардан; **як дам задан** фурсати як бор нафас кашидан, як лаҳза.

Қам аз як дам задан моро агар дар дида хоб ояд,
Ғами ишқат биҷунбонад ба гӯш-андар ҷарас моро.
*Анварӣ*

**ДАМ** II دم қисми тези ҳар асбоби бурранда.

Дами теғ аст, Бедил, роҳи борики сухансанҷӣ,
Забони хома ҳам шақ дорад аз ҳарфофариниҳо.
*Бедил*

Ҷафопарварда бадхӯе, ки маҳвам бо маҳи рӯяш,
Чакад захри ҳалоҳил аз дами шамшери абрӯяш.
*Мулҳам*

Густох манеҳ ба ҳарфаш ангушт,
То бар дами дашна н-оядат мушт. *Шоҳин*

**ДАМ** III *а.* دم **1.** хун.

Гӯӣ куҷо рафт он санам, к-ӯ буд дар олам алам,
Хӯрда д а м и Узро ба дам, бурда дили Вомиқ ба дал. *Ломеӣ*

Ин меҳнат туро ба воситаи касрати ироқати дам омад. *«Равзат-ус-сафо»*

**2.** *маҷ.* шароби сурх.

Зоғи сиях то ниҳод байзаи зар аз даҳон,
Булбуларо мечакад аз сари минқор дам.
*Бадри Ҷоҷӣ*

**ДАМА** I دمه **1.** *бӯрон, шамоли хунуки барфомехта.*

Миқдоре роҳ ҷӯбе ба замин фурӯ бурда буданд, то мардум рӯзи барф ва дама бар ҳанҷори он ҷӯб раванд. *Носири Хисрав*

... Ки сармову барфу дама гашт боз
Бар онҳо, ки буданд найрангсоз. *«Равзат-ус-сафо»*

**2.** *ниг.* **дам** I 10.

Агар касе дамаи охангаронро бидамад бисьёр, он ҳаво, ки андар вай аст, оташ гардад. *Ибни Сино*

**3.** оташафрӯз, асбоби оташафрӯзие будааст, ки ба шакли каллаи одам ё ба шакли мурғобӣ месохтаанд ва агар ба даруни он об андохта, андаке дар пеши оташ гузоранд, аз нӯл ва сӯрохиҳои бинияш буғ фавворазанон баромада, ангиштро ба тезӣ мешукуфонидааст.

**ДАМА** II دمه *ниг.* **дам** II.

Дама дар бар кашида теғи пӯлод,
Сари номаҳрамонро дода бар бод. *Низомӣ*

**ДАМАВӢ** *а.* دموی мансуб ба дам III; хунӣ.

Ҷаҳон-мирзо вақти муроҷаат аз Хуросон аз ифроти шароб исҳоли дамавӣ баҳам расонида фавт шуда буд. *«Таърихи Фаришта»*

**ДАМАН** دمن домани кӯҳ.

Чун бар дамане хиром кардӣ,
Ё дар талале мақом кардӣ... *Ҷомӣ*

**ДАМАНДА** دمنده **1.** ғурранда, ғурросзананда; фарьёдкунанда.

Адили сур шуд нои даманда,
Набарди мурдаро мекард зинда.
*Фахриддини Гургонӣ*

Бизад даст Сӯҳроб чун пили маст,
Чу шери даманда зи ҷо дарбиҷаст. *Фирдавсӣ*

**2.** туғьёнкунанда, ҷӯшанда, хурӯшон, болобароянда.

Нили д а м а н д а туӣ ба гоҳи атият,
Пили даманда ба гоҳи кинагузорӣ. *Рӯдакӣ*

**ДАМБАСТА** دم‌بسته **1.** хомӯш, сокит; **2.** *маҷ.* ҳайрон, саргардон; дармонда.

Кушояндаи кори дамбастагон,
Нишонандаи оташи хастагон. *Хоҷу*

**ДАМГАҲ** دمگه *ниг.* **дамгоҳ.**

**ДАМГИРӢ** دمگیری гаштани нафас, гирифтани нафас, нафасгирӣ.

Гуфт: Заъфи меъда ҳам аз пирӣ аст.
Гуфт: Вақти дам маро дамгирӣ аст. *Румӣ*

**ДАМГОҲ||ДАМГАҲ** دمگاه || دمگه **1.** кӯраи оҳангарӣ ва заргарӣ; **2.** ҷои истироҳат, ҷои дамгирӣ.

**ДАМДАМА** I دمدمه **1.** фиреб, макр, ҳила.

Таҷриба гар дорад ӯ бо ин ҳама,
Бишканад сад таҷриба з-ин дамдама. *Румӣ*

Дамдамаи ту, эй Димна, маро дар ин вартаи ҳалок андохта. *«Анвори Суҳайлӣ»*

**2.** овоза, шӯҳрат; **дамдама чидан** ном баровардан, шӯҳрат ёфтан.

Аз саро дамдама то фарқи Сурайё чидам,
Қ-аз самак тантана то авҷи самокам дорад. *Шоҳин*

**3.** печутоб; фавворазанӣ.

Гар барзанам аз оташи меҳри ту яке оҳ,
Бар хирмани маҳ мавҷ занад дамдамаи дуд.
*Бадри Ҷоҷӣ*

**ДАМДАМА** II *а.* دمدمه **1.** хашм, қаҳр.

... Ки гург андар омад миёни рама,
Сагу мардро дид дар дамдама. *Фирдавсӣ*

**2.** изтироб, воҳима, ларза; **дамдама афкандан** воҳима андохтан.

В-аз ҳиял бифребам эшонро ҳама
В-андар эшон афганам сад дамдама. *Румӣ*

**ДАМИДАН** I دمیدن **1.** вазидан; бо вазиши бод расидан (*оид ба бӯй*).

Ҳар куҷо бигзарӣ чу боди баҳор,
Надамад ҷуз шамими мушки татор. *Ҷомӣ*

2. *пуф кардан, бо пуф ё бо шамоли дами оҳангарӣ* даргирондан оташро.

Биёмад ду сад марди оташфурӯз,
Дамиданд, гуфтӣ, шаб омад ба рӯз. *Фирдавсӣ*

**пуф дамидан** пуф кардан (барои хомӯш кардани чароғ).

Ҳар кӣ бар рӯи маҳ фишонад туф,
Ё дамад дар чароғи анҷум пуф... *Ҷомӣ*

3. *маҷ.* навохтан (бо нафас).

Муғулбачагон... нолаи арғанун баркашиданд ва навои найро аз паи он дамиданд. *«Фатҳнома»*

**сур дамидан** а) сурнай навохтан.

Бар ҳашр занем шӯри дигар,
Бар сур дамем сури дигар. *Шоҳин*

б) овоз баровардани сури Исрофил (сурнаи Исрофил ном фаришта), ки гӯё рӯзи қиёматро эълон мекардааст; *кинояз аз* қоим шудани қиёмат.

Раъяти подшо ба теғи ту тез,
Ҳаст мансур то дамидани сур. *Муиззӣ*

4. *д.* дам андохтан, нафас расондан, афсун хондан куфу суф кардан.

Дамидӣ як фусун в-аз даст бурдӣ сабру ҳуши ман,
Худоро, тарки афсун кун, ки ман афсона хоҳам шуд. *Ҳилолӣ*

Ҷигари сӯхта, Шоҳин, ба худо, иксир аст,
Ки ба ҳар хок дамидам нафасе, зар кардам. *Шоҳин*

5. *маҷ.* талқин кардан, чизеро бо таъкид маъқул кардан.

Дар амир медамид, ки ночор Ҳасанакро бар дор бояд кард. *«Таърихи Байҳақӣ»*

Дар вай дамиданд: Ту тоати Маҳмуд мабар. Исмоил ба сухани муфсидон ғарра шуд. *«Маҷмаъ-ул-ансоб»*

**ДАМИДАН** II دمیدن 1. сабзидан, рӯидан, аз хок баромадан.

Баъди мурдан ҳар гиёҳе, к-аз сари хокам дамид,
Чун расад боде зи кӯи дӯст, гардад беқарор. *Мушфиқӣ*

Дамида бар сари хокам алаф, ки то донӣ
Надода гардиши гетӣ улуфаи муфтам. *Шоҳин*

2. баромадан, тулӯъ кардан, намоён шудан, пайдо шудан; **дамидани офтоб** баромадани офтоб, тулӯи офтоб.

Мудом, то ки дамад офтоб баъд аз субҳ,
Ҳамеша, то ки битобад чароғ пеш аз шом. *Абӯтолиби Калим*

**дамидани сапеда** сафед шудани рӯз.

Чу аз кӯҳсорон сапеда дамид,
Фурӯғи ситора бишуд нопадид. *Дақиқӣ*

**дамидани субҳ** тулӯъ кардани субҳ, рӯз шудан.

Ҷуз як нафас нишоти ҷаҳонро мадор нест,
Парвона рафт, субҳ дамиду чароғ ку? *Сайидо*

3. ҷӯш задан, ҷӯшида баромадан.

Ба мағзаш баршуд аз дил оташи меҳр,
Дамидаш заъфарон аз лолаи чеҳр. *Фахриддини Гургонӣ*

Сухан, к-аз дил дамад, барқи дамон аст,
В-агарна боди домони забон аст. *Нозим*

**ДАМИМ** *а.* دمیم зиштрӯ; *муқобили* сабеҳ.

Маъманаш маскани сабеҳу дамим,
Хотираш ноқиди лаиму карим. *Саной*

**ДАМКАШ** دمکش ҳамсуруд, касе, ки дар суруд ба хонандаи дигаре ҳамовозӣ мекунад; ҳофиз, сароянда.

Сози кӯҳсор ҳар куҷо пайдост,
Дамкашаш ҷавҳари латифи ҳавост. *Бедил*

**ДАМКАШӢ** دمکشی ҳамсурудӣ, нағмасароӣ бо ҷӯр шудан ба овози каси дигар; ҳофизӣ, сарояндагӣ.

**ДАМОДАМ** دمادم дам ба дам, ҳар дам, нафас ба нафас; пай дар пай, паёпай.

Зи ҷоми дамодам даме барзанем,
Ба май об бар оташи ғам занем. *Хоҷу*

Дамодам аз фироқат фитна ҷои гард мехезад,
Ба боғи ҳусн сарве чун ту раъно камтар афтода. *Парии Ҳисорӣ*

**ДАМОЛУДА** دم‌آلوده хунолуд, оғушта ба хун, хунин.

Мижгони дамолудаи мазлумон бин
В-аз ханҷари обдори хунрез битарс. *«Таърихи Фаришта»*

**ДАМОМА** دمامه 1. нақора, дуҳул.

Кӯсу карру дуҳул ва дамома ва санҷ ва най ва ноқус фурӯ кӯфтанд. *«Равзат-ус-сафо»*

Гарат ба меҳр расад сити созу дунбаку кӯс
В-арат зи маҳ гузарад ғулғули дамомаву санҷ ... *Шоҳин*

**дамомаи ҷанг задан** ҷанг эълон кардан, ҷанг сар кардан.

Ҳасани Басрӣ... шабошаб байраққои рангин сомон дод ва субҳи рӯзи дигар дамомаи ҷанг зада кӯч кард. *«Таърихи Фаришта»*

2. карнаи хурд, нафир.

**ДАМОМИЛ** *а.* دمامل *ҷ.* **думмал.**

*Ҳар кӣ дар он об нишинад, аз дамомиле, ки бар аъзои ӯ бошад, халосӣ ёбад. «Равзат-ус-сафо»*

**ДАМОН** دمان 1. вазон, вазанда; бо вазиши бод расанда (оид ба бӯй).

Фиристода омад чу боди дамон,
Расонид нома бари паҳлавон. *Фирдавсӣ*

Дамон бӯи биҳишт аз Виси бутрӯй,
Чунон чун бӯи хуш аз боғи хушбӯй. *Фахриддини Гургонӣ*

2. босуръат, тозон, тунду тез, чусту чобук.

Чу хушьёр гардад падар, бе гумон,
Саворон фиристад паси ман дамон. *Фирдавсӣ*

3. пурҷӯшу хурӯш, ҷӯшон, хурӯшон; пурталотум, мавҷхез.

Бизӣ ҳамчунин солҳои дароз
Данону дамону ҷамону чарон. *Манучеҳрӣ*

На баҳри дамон дорад бо ҳиммати ӯ тоб,
На шери жиён дорад бо ҳайбати ӯ ҳанг. *Ломеӣ*

4. маст, ғурранда, наъразананда; даҳшатнок; сахт ҳамлакунанда.

Таҳамтан бипӯшид бабри баён,
Нишаст аз бари аждаҳои дамон. *Фирдавсӣ*

Қасе мутаваҷҷеҳи шумо шуда, ки дар вақти ҷанг бар шери жиён ва пили дамон ғолиб меояд. *«Равзат-ус-сафо»*

5. тавоно, қавӣ, боқудрат.

**ДАМОНДАН** دمانَدن сабзондан, руёндан, баровардан.

Осмон тозаниҳоле бидамонад зи замин,
Он чӣ донӣ, ки ба тахте кунадаш ё доре. *Заҳири Форьёбӣ*

Ба ҳасрат дар замин рафт он гули нав,
Сабо аз устухонаш гул дамонад. *Саъдӣ*

Шӯри кайфияте бурун зад ҷӯш,
К-аз саропои ӯ дамонд хурӯш. *Бедил*

**ДАМОР** *а.* دمار *ниг.* **димор.**

**ДАМОСАТ** *а.* دماثت нармхӯӣ, мулоимтабиатӣ.

Рифқ инқиёди нафс бувад умуреро, ки ҳодис шавад аз тариқи табарруъ, ва онро дамосат низ хонанд. *«Ахлоқи Носирӣ»*

**ДАМОҲАНҶ** دمآهنج хурӯшон, ҷӯшон.

... Ки он турк дар ҷанг нараждаҳост,
Дамоҳанҷу дар кина абри балост. *Фирдавсӣ*

**ДАМСОЗ** دمساز 1. ҳамсӯҳбат, мӯнис, ҳамдам, рафиқи ҳамроз.

Шоистаи илтифот агар боз шавам,
В-аз ёрии бахт бо ту дамсоз шавам,
Ояд дилу сабри ман ба ҷой аз суханат. *Мушфиқӣ*

Ду-се рӯзе ба ҳам буданд дамсоз,
Ҳамехонданд шарҳи гулшани роз. *Мулҳам*

2. мувофиқ, мусоид.

Нафас, к-аз ҷон барояд, завқи зот аст,
Чу гардад боз, дамсози ҳаёт аст. *Бадрии Кашмирӣ*

3. ҳамовоз, касе, ки дар сурудхонӣ ба дигаре ҳамроҳ мешавад; **дамсоз омадан** ҳамовоз шудан, ҷӯр шудан.

Гоҳ бо қаввол дамсоз омадӣ,
Бо муғаннӣ нағмапардоз омадӣ. *Ҷомӣ*

◇ **бо фатҳ дамсоз гаштан** ғолиб омадан, зафар ёфтан.

Ҷаҳондор бо фатҳ дамсоз гашт
Шабонгаҳ ба озармгаҳ бозгашт. *Низомӣ*

**ДАМСОЗӢ** دمسازی 1. ҳамдамӣ, мӯнисӣ, ҳамсӯҳбатӣ, улфат.

Ҳаё, доим маро бо нуктасанҷон аст дамсозӣ,
Забони хиҷлатам, аз ман наёяд ҳарфи ғаммозӣ. *Ҳаё*

2. мувофиқат, мусоидат.

Дамсозии дӯстон туро бод!
В-ар ман мирам, туро бақо бод! *Ҷомӣ*

**ДАМЪ** *а.* دمع 1. ашк, оби дида, сиришк.

Шунидам, ки мегуфту борони дамъ
Фурӯ медавидаш ба ораз чу шамъ. *Саъдӣ*

2. *тиб.* бемории обравии чашм.

**ДАН(Н)** *а.* دن хуми калон.

Ба майхона-дар санг бар дан заданд,
Қадуро нишонданду гардан заданд. *Саъдӣ*

Дил кушода дор чун ҷоми шароб,
Сар гирифта чанд чун хумму данӣ. *Ҳофиз*

◇ **дани кабуд** *киноя аз* осмон.

**ДАНА** I دنه зан.

Данае зифу бихоҳам, ки зи дасташ бираҳам. *Қареъуддаҳр*

**ДАНА** II دنه 1. давидан, давиш.

То тавонӣ, шаҳриёро, рӯзи имрӯзин макун
Ҷуз ба гирди хум хиромиш, ҷуз ба гирди дан дана. *Парвез-хотун*

2. шодӣ, хурсандӣ; сурудхонӣ ва замзама аз ғояти хушҳолӣ.

Масал аст он, ки чу мушон ҳама бекор бимонанд,
Данашон гираду оянду сари гурба биханданд. *Носири Хисрав*

**ДАНАС** *а.* دنس чирк, ифлосӣ.

Гоҳи шӯхӣ палид чун магасанд,
Гоҳи суҳбат ба ғайз чун данасанд. *Саноӣ*

**ДАНГ** I دنگ 1. бехабар, беҳуш; ҳайрон, моту мабҳут.

То бараҳна рафтаам бар хору санг,
З-он ки ман ҳайронаму бехешу данг. *Румӣ*

**ба данг** бехудона, бехабарона.

Ба дасти рост шаробу ба дасти чап зулфайн,
Ҳамехӯрему ҳаме бӯса медиҳем ба данг. *Манучеҳрӣ*

2. аҳмақ, аблаҳ.

Сад ҳазорон номи хушро карда нанг,
Сад ҳазорон зираконро карда данг. *Румӣ*

Дар рӯзи азал зи ном нангам доданд,
Дар ҷои хирад шеваи дангам доданд. *Васлӣ*

**ДАНГ** II دنگ 1. нишон ва нуқтаи паргор; 2. хол.

Он ки кард ӯ бар рухи хубонт данг,
Нури хуршед аст аз шиша[и] серанг. *Румӣ*

**ДАНГ** III دنگ: **данг-данг** садое, ки аз задани чизҳои металлӣ ҳосил мешавад.

**ДАНГИЛ** دنگل аҳмақ, аблаҳ, нодон.

Гар дангил омад ин писарат, то кай
Барбандияш ба охури ҳар меҳтар? *Абӯлаббоси Аббосӣ*

**ДАНГӢ** دنگی бехабарӣ, беҳушӣ; нодонӣ.

Дорад ин ҷо зи ғафлату дангӣ
Роҳи ҷавлони маърифат тангӣ. *Бедил*

**ДАНД** I دند 1. аблаҳ, аҳмақ, нодон.

Андар ин шаҳр басе нокас бархостаанд,
Ҳама хартабъу ҳама аҳмақу бедонишу данд. *Лабибӣ*

2. дузд; бедиёнат.

Бихонд он гаҳе заргари дандро,
Зи ҳамсоягон ҳам тане чандро. *Абӯшакури Балхӣ*

3. чизе, ки даҳани инсонро қоқ мекунад ва меафшурад, аз қабили пӯсти анор ва ғ.

Қанд ҷудо кун аз вай, дур шав аз заҳри данд,
Ҳар чӣ ба охир беҳ аст ҷони туро, он писанд! *Рӯдакӣ*

**ДАНД** II دند *ниг.* **дандон.**

**ДАНДОН** دندان 1. узви устухонии даҳани инсон ва ҳайвонот, ки барои хоида хӯрдани хӯрок ва газидан ба кор меравад.

Маро бисуду фурӯ рехт, ҳар чӣ дандон буд,
Набуд дандон, ло, бал чароғи тобон буд! *Рӯдакӣ*

**дандони сайд** дандони шикоргири саг ва дигар ҳайвоноти шикорӣ.

Шунидам, ки бар дашти Санъо Ҷунайд
Саге дид барканда дандони сайд. *Саъдӣ*

**дандони шир** дандони кӯдакӣ, ки то ҳафтсолагӣ меистад.

Асире, ки ширинии ёр дид,
*Як ангушт аз шаҳди васлаш чашид,*
Нагардид чун шонаи оҷ пир,
Даҳонаш бувад пур зи дандони шир. *Ваҳид*

**дандон кашидан** дандон кандан.

Замона баҳри чӣ дандон кашад зи коми садаф,
Агарна бо даҳанат лоф зад зи бадгуҳарӣ.
*Мухлиси Кошӣ*

2. дандона.

Дандони шона мекашад он чини зулфу бас,
Номаш хато набуд, ки хондем мушки ноб.
*Камоли Хуҷандӣ*

В-агар хурдаи зар зи дандони гоз
Биафтад, ба шамъаш биҷӯянд боз. *Саъдӣ*

◇ **дандони гӯсола** навъе аз тир, ки пайкони онро аз устухон ба шакли дандони гӯсола месохтанд.

Буд чун дандони гӯсола басе пайкони тир,
Шерро мекард гар дандони гӯсола шикор.
*Хисрави Деҳлавӣ*

**дандони осиё** дандони курсӣ, се дандони охир аз ду тарафи даҳон ва болову поён, ки ҳамагӣ дувоздаҳ адад мешавад; **дандони румҳ** оҳани нӯгтез, ки бар сари найза устувор карда мешавад.

Ҳиддати дандони румҳ заҳраи ҷавшан дарид,
Садмаи осеби гурз торақи миғфар шикаст. *Анвари*

**дандони хут** а) борони реза; б) ашк, оби дида; **аз буни дандон** *бо майлу рағбати тамом.*

Дандонаи ҳар қасре панде диҳадат нав-нав,
Панди сари дандона бишнав зи буни дандон.
*Хоқонӣ*

**дандон афгандан** мағлуб сохтан.

Чу теғи ӯ шиканад шери шарзаро чангол,
Чу шери ӯ фиганад пили мастро дандон... *Муиззӣ*

**дандон гирифтани** *чизе ё касе* бӯса гирифтан.

Зи лаъли ёр дандоне гирифтам,
Ҳаёте ёфтам, ҷоне гирифтам. *Хисравӣ*

**дандон дароз кардан** *киноя аз* ҳирс ва тамаъро зиёд кардан.

Шакарпора бо нӯги дандон бар оз
Шакархӯрдаро кард дандон дароз. *Низомӣ*

**дандон доштан** *бар чизе* а) тамаъ кардан ва умедвор будан ба чизе; таваққӯъ доштан.

Бад-он ду риштаи лӯълӯ миёни ҳуққаи лаъл
Чӣ гӯямат, ки маро бар лабат чӣ дандон аст.
*Низорӣ*

б) хашму ғазаб ва кина доштан.

Пеш аз ин гар чарх дандон дошт дар кори касе,
Зад гиреҳ, инак ба аҳдат ҳам ба дандон кард боз.
*Хисрави Деҳлавӣ*

в) ба коре ҷидду ҷаҳд кардан; **дандон задан** кина хостан, хусумат кардан, душманӣ кардан; **дандон намудан** а) хандидан.

Сабо гард аз ҷабини ҷон зидуда,
Ситора субҳро дандон намуда. *Низомӣ*

б) таҳдид кардан, тарсондан.

Чун намуд ӯ ба душманон дандон,
Танг шуд бар адӯ ҷаҳон чу даҳон. *Саноӣ*

Қадом ҳодиса дандон намуд бо ту ба умр,
Ки савлати ту зи бун барнаканд дандонаш!
*Заҳири Форьёбӣ*

**дандон сапед кардан** табассум кардан; хандидан.

Ӯ, к-аз дарам даромаду дандон сапед кард,
Пӯшид бомро сари дандони нурфом. *Хоқонӣ*

**дандон сахт кардан** хашм гирифтан, ғазаб кардан.

Пас ба қосид мард дандон сахт кард,
То бидонад сидқи он миоди мард. *Румӣ*

**дандон тез кардан** тамаъ кардан, тавақкӯъ доштан.

Гарат дандон ба ҳам бандад, бипарҳез,
Ба моли мардумон дандон макун тез.
*Хисрави Деҳлавӣ*

Эй ҳалқаи хотами Сулаймон,
Бар лаъли ту тез карда дандон... *Сайфи Исфарангӣ*

**дандони** *чизе* **(бар)кандан** тарки чизе кардан, аз чизе умед кандан.

Гар ба санги ситамам ишқи ту дандон шиканад,
Дил зи лабҳои ту дандони тамаъ барнаканад.
*Камоли Хуҷандӣ*

**дандони тар доштан** нафрат доштан.

Бар ман аз гирьяи арбоби ҳавас зоҳир шуд,
Ки бар ин тоифа дандони таре дорад ишқ. *Рафеъ*

**дандон ба дандон задан** изҳори ҳасрату надомат кардан.

То ба коми ғайр дидам лаъли ёр,
Чун гуҳар дандон ба дандон мезанам.
*Толиби Омулӣ*

**дандон ба дандон мондан** ба ягон ҳодисаи ногувор ё ба дарди шиддатнок аз ноилоҷӣ тоқат кардан, тоб овардан ба сахтӣ.

Дарди дандон дораму дандон ба дандон мондаам,
Тоқати дурӣ надорам ман, ки ҳайрон мондаам.*

**дандон ба дандон нишастан** ба ҳам зич шудани дандон дар вақти гирифтани бемории саръ, беҳушӣ ва ғ.

Аз бас фушурдаам ба ҳам аз ҷаври рӯзгор,
Дандони ман чу бахья ба дандон нишастааст.
*Салим*

**дандон ба заҳр хоидан** бо камоли кинаю адоват сухан гуфтан.

Нахоидаш аз кина дандон ба заҳр,
Ки дунпарвар аст ин фурӯмоя даҳр. *Саъдӣ*

**дандон ба ком (дар)шикастан** зада мағлуб кардан, абгор кардан.

Ситорагонро дандон ба ком даршиканам,
Ба гоҳи арбада гар бо сипеҳр бистезам.
*Камоли Исмоил*

**дандон ба хун дарбурдан** сабру тоқат кардан, тоб овардан.

... Ки бандӣ чу дандон ба хун дарбарад,
Зи ҳалқуми бедодгар хун хӯрад. *Саъдӣ*

**дандон бар сари дандон ниҳодан** *ниг.* **дандон ба дандон мондан.**

Чун садаф ҳар кас, ки дандон бар сари дандон ниҳад,
Синааш бе гуфтугӯ ганҷинаи дарьё шавад. *Соиб*

**дандон бар ҳарфи худ гузоштан** аз қавли худ баргаштан.

Гаштаӣ аз рӯсиёҳӣ мункири паймон чаро?
Мегузорӣ чун қалам бар ҳарфи худ дандон чаро?
*Мӯҳсини Таъсир*

**дандон бар ҷигар афшурдан** а) сабру тоқат намудан.

Аз шикоят рахнаи дил мешавад носуртар,
Бахьяи ин захм дандон бар ҷигар афшурдан аст.
*Соиб*

б) ҷон ба каф гирифта коре кардан, ба кори хатарноке ҷуръат намудан.

Даканиён... охируламр дандон ба ҷигар афшурда қарори ҷанги фавҷ доданд.
*«Таърихи Фаришта»*

**ДАНДОНА** دندانه 1. қисми дандонмонанд ва кунгурадори баъзе чизҳо, чунончи: арра, калид, шона, мола ва ғ.

Ба дасташ арраи заҳробдоре,
Ба ҳар дандонааш дандони море. *Мулҳам*

2. кунгура, қисми болоии дандоншакли деворҳои қалъа ва қаср.

Дандонаи ҳар қасре панде диҳадат нав-нав,
Панди сари дандона бишнав зи буни дандон.
*Хоқонӣ*

3. қисми кунгурашакли баъзе ҳарфҳои алифбои арабӣ (س، ش); ✧ **ба як дандона** ба як тарз, ба як раҷҷа.

Зишту зебову баланду паст аз равшандилӣ
Дар назар ояд ба як дандона чун оинаам. *Соиб*

**ДАНДОНБАЛАНД** دندانبلند аспи пирсоле, ки аз пирӣ дандонҳояш аз гӯшти бехи худ андаке берун баромада меистанд.

**ДАНДОНГИР** دندانگير газанда аз қабили асп ва саг.

Ҳар кӣ чӯбе ба саги дандонгир
Назанад, мурдаву мурдор бувад. *Хисрави Деҳлавӣ*

**ДАНДОНДАРОЗ** دنداندراز ҳарис, чашмгурусна.

**ДАНДОНЗАД** دندانزد чизи тамаъ кардашуда.

Дандонзади ҳазор нигоҳи гурусна буд
Лаъли лабаш, ки бода ба он рангу бӯ набуд.
*Назирӣ*

**ДАНДОНЗАНӢ** دندانزنی 1. дандон задан, хоидан.

Дандонзанист кори ту, ҳар ҷо ки донаест,
Ҳастӣ ҳамеша душмани анбори мардумон. *Сайидо*

2. душманӣ, адоват, хусумат.

Қасе, ки бо ту ба дандонзанӣ бурун ояд,
Бувад замона мар-уро ба қаҳр дандонкан. *Сӯзанӣ*

**ДАНДОННАМО(Й)** دندانَنما(ی) хашмолуд, ғазабнок; ✧ **хандаи дандоннамо** хандаи кушоди хушҳолона.

Иқди сухан ба хандаи дандоннамо бибанд,
Хоке ба фарқи шӯҳрати дурри Адан бирез!
*Мӯҳсини Таъсир*

**ДАНДОНСАПЕД** دندانسپيد хандон, хушҳол.

Сиёҳон бар он кор дандонсапед,
Зи ханда лаби румиён ноумед. *Низомӣ*

**ДАНДОНСАФЕД** دندانسفيد *ниг.* **дандонсапед.**

**ДАНДОНХОЙ** دندانخای газанда (дар бораи саг).

Чу саг дар кӯча дандонхой бошад,
Ба равзан санги мо бар пой бошад.
*Хисрави Деҳлавӣ*

**ДАНДОНХӮРДА** دندانخورده чизе, ки аз хӯроки хӯрдашуда боқӣ мемонад, сарқут (саҳлқут).

**ДАНДОНШИКАН** دندانشكن 1. зарбарасонанда, халал, зарарасонанда.

Гар нагардад таънаи сангиндиле дандоншикан,
Метавон хуни худ аз лабҳои ӯ осон гирифт. *Соиб*

2. *маҷ.* душвор; сахт; мулзамкунанда, маҳкам; **ҷавоби дандоншикан** ҷавоби сахт; ҷавоби сазовор.

Ибнуззиарӣ ҷавоби дандоншикан шунида, дам даркашид. *«Хизонаи омира»*

**ДАНДОНШИКАНӢ** دندانشكنی зарбарасонӣ, зарарасонандагӣ.

Бӯи гул аз даҳани ғунчаи гул меояд,
Эй сабо, даст нигаҳ дор зи дандоншиканӣ! *Сайидо*

**ДАНДОНӢ** دندانی: **дандонӣ кардан** шарманда кардан.

Субҳро шарми шакарханди ту дандонӣ кард,
Ғунчаву гул ба кадомин лабу дандон хандад? *Соиб*

**дандонӣ шудан** шарманда шудан.

Ғунчаи кӯчак даҳан баста ба лаб,
Гул чи механдад, ки дандони шудаст.
*Хисрави Деҳлавӣ*

**ДАНИДАН** دنيدن хиромидан; ба хушҳолӣ роҳ рафтан; шодона давидан.

Бар гул ҳаменишинию бар гул ҳамехӯрӣ,
Бар хум ҳамехиромиву бар дан ҳамеданӣ.
*Манучеҳрӣ*

Бори вилоят бинеҳ аз пушти хеш,
Низ бад-ин шуғл манозу мадан. *Кисоӣ*

**ДАНИС** *а.* دنس чиркин, чирколуд.

**ДАНИЯ** *а.* دنيه *муаннаси* **данӣ.**

Ва табоеи хабиса майл ба пешаҳои дания мекунад. *Аҳмади Дониш*

**ДАНН** *а.* دن *ниг.* **дан(н).**

**ДАНОАТ** *а.* دنائت *ниг.* **диноат.**

**ДАНОН** دنان 1. *феъли ҳоли* **данидан; 2.** хушҳол, шод.

Абар пушти пилон табиразанон
Хурӯшону пуён дамону данон. *Фирдавсӣ*

Бизӣ ҳамчунин солҳои дароз
Данону дамону чамону чарон. *Манучеҳрӣ*

3. пурҳаяҷон, ҷӯшону хурӯшон.

Пас андар сипоҳи Манучеҳр-шоҳ
Дамону данон баргирифтанд роҳ. *Фирдавсӣ*

**ДАНОНИР** *а.* دنانير *ҷ.* **динор.**

Чун шаб шуд, азми он намудам, ки аз манзили ҳаҷҷом ба ҷои дигар равам, харитаи пур аз данонир пеши ӯ ниҳодам. (1) *«Равзат-ус-сафо»*

**ДАНӢ** *а.* دنی нокас, фурӯмоя, пастфитрат; паст, дунҳиммат, сифла.

Аз ҳиммати баланд бад-ин мартабат расид,
Ҳаргиз ба мартабат нарасад мардуми данӣ.
*Манучеҳрӣ*

Хисрав, чӣ ҳолат аст, ки дар даҳр олимон
Аз ҷоҳилони дуну данӣ бозпастаранд?!
*Хисрави Деҳлавӣ*

**ДАОВӢ** *а.* دعاوى *ҷ.* **даъво||даъвӣ.**

Аз бомдод... то ҳангоми истироҳат ба истимои даовии халқ машғул буд. (1) *Авфӣ*

**дар** در *асоси замони ҳозираи* **дар(р)идан.**

**ДАР** I در **1.** табақаи тахтагин ё оҳанин барои пӯшондани даромадгоҳи хона, ҳавлӣ, дӯкон, қалъа, инчунин қисми кушодаву пушидашавандаи ҷевон, нонсандуқ ва ғ.; ҷои дар, ҷое ки дар девори биноҳо барои дар шинондан гузошта мешавад.

Ва ин ҳисорро ду дар аст, яке дари шарқӣ ва дигар дари ғарбӣ. *«Таърихи Наршахӣ»*

Сикандар, ки бо шарқиён ҳарб дошт,
Шунидам, дари хайма дар ғарб дошт. *Низомӣ*

**дар кӯфтан** дар задан, дарро тақ-тақ кардан; рафтан ба дари касе бо талабе ё эҳтиёҷе.

Ангушт макун ранҷа ба дар кӯфтани кас,
То кас накунад ранҷа ба дар кӯфтанат мушт. *Рӯдакӣ*

2. даргоҳ, хонадон.

Худу Геву Гӯдарзу чандон савор
Бирафтанд шод аз дари шаҳриёр. *Фирдавсӣ*

**аз дар рондан** аз даргоҳ пеш кардан.

Рақиб ар бегуноҳам аз дараш ронд,
На онам ман, к-аз ӯ ин даргузорам. *Камоли Хуҷандӣ*

◇ **дари дида** *ниг.* **дари чашм; дари фатҳ** дари кушоиш; осонии кор, муваффақият, барор ва пешрафти корҳо.

Пас дари фатҳ аст касеро падид,
К-аш бувад аз ростии худ калид. *Хисрави Деҳлавӣ*

**дари чашм (ё дида)** бинои чашм, роҳи назар; чашм, дида.

Басо нигар, ки ҳайрон будӣ бад-ӯ дари чашм,
Ба рӯи ӯ дари чашмам ҳамеша ҳайрон буд. *Рӯдакӣ*

Бар остони умедат кушодаам дари чашм,
Ки як назар фиканӣ, худ фикандӣ аз назарам. *Ҳофиз*

**дар ба дар** а) аз ин дар ба он дар; сарсону саргардон.

Дар ба дар, кӯ ба кӯ басе биштофт,
Ҳеҷ ҷое бе аз манора наёфт. *Ҷомӣ*

Ғами ҷафои ту, берахм, бар дари кӣ барам,
Яке ба раҳм нигар бар асири дар ба дарат. *Ҳайрат*

б) тамоман, сар то по, аз як сар, комилан.

Бигуфт ин сухан паҳлавон бо писар,
Ки бархон ба Перон ҳама дар ба дар. *Фирдавсӣ*

**дару девор** *киноя аз* ҳамаи хонаю ҷой.

Дару девор ва замини давлатхонаи подшоҳиро, ки бинокардаи Боқӣ Муҳаммад аст, бунафшазор кард. *Малеҳо*

**дари** *чизе* **бастан** *киноя аз* маҳрум доштан аз чизе.

Қаддам зи бори ҳаҷр шикастан гуноҳи кист?
Бар ман дари висол бубастан гуноҳи кист? *Шоҳин*

**дари айш бастан** айшро қатъ кардан, нишотро барҳам задан.

Ибриқи маи маро шикастӣ, раббӣ,
Бар ман дари айшро бибастӣ, раббӣ!
Ман май хӯраму ту мекунӣ бадмастӣ,
Хокам ба даҳан, магар ту мастӣ, раббӣ?! *Хайём*

**дари сулҳ задан** *киноя аз* оштӣ шудан, сулҳҷӯӣ кардан.

Ромроҷ мабҳасро тулонӣ дида, дари сулҳ зад. *«Таърихи Фаришта»*

**дари сулҳ кӯфтан** толиби сулҳ шудан, оштӣ хостан.

В-аз он пас ба хоқон дари сулҳ кӯфт,
Зи роҳаш ғубори хусумат бирӯфт. *Ҷомӣ*

**дари суол кушодан** гадоӣ сар кардан.

Ҳар кӣ бар худ дари суол кушод,
То бимирад, ниёзманд бувад. *Саъдӣ*

**дар аз (ё бо) гил барандудан** роҳи рафтуомадро бастан.

Дари халқ аз гил барандудаам,
Дар ин раҳ бад-ин давлат осудаам. *Низомӣ*

**дар ба рӯи (ё рухи)** *касе ё чизе* **бастан** ба касе ё чизе роҳ надодан.

Ба рухи мо дари гулзори тамошо бастанд,
Саъйҳо кардаму хори сари девор шудам. *Сайидо*

**аз дари сулҳ омадан** *ниг.* **дари сулҳ задан; ба дар мегӯям, эй девор, бишнав** *зарб.* дар мавриди зоҳиран ба шахси дуюм гуфта дар амал ба шахси сеюм расонидани ягон мақсад ё панд оварда мешавад.

**ДАР** II در *шакли кӯтоҳшудаи* **дара** I.

Дару дашт бар сони дебо шудӣ,
Яке тахти пирӯза пайдо шудӣ. *Фирдавсӣ*

**ДАРА** I دره роҳ ё масоҳаи на чандон васеи байни ду доманаи кӯҳ.

Ёғиён дар дарае рафтанд ва эшон боло ва шебн дара фурӯ гирифтанд. *«Ҷомеъ-ут-таворих»*

**ДАРА** II دره шикамбаи ҳайвоноти чорпо.

Гург аз рама хӯрону рама дар гиё чарон,
Ҳар як ба ҳирси хеш ҳаме пур кунад дара. *Носири Хисрав*

**дарав** درو *асоси замони ҳозираи* **даравидан||дурудан.**

**ДАРАВ** درو бо дос буридани алаф, пояи гандум, ҷав, зағир ва ғ. аз киштзор ва марғзор.

Напиндорам, эй дар хазон кишта ҷав,
Ки гандум ситонӣ ба вақти дарав. *Саъдӣ*

**дарав намудан** даравидан.

Бе фикр сухан суруд, он кист?
Нокишта дарав намуд, он кист? *Шоҳин*

**ДАРАВГАР** دروگر даравкунанда, касе, ки бо дос ғалла ё алаф медаравад.

Даравгар замон асту мо чун гиё,
Ҳамонаш набера, ҳамонаш ниё. *Фирдавсӣ*

Эй себаки сурх, ман яминат бошам,
Ту гандуми сабзу ман заминат бошам.
Дар гандуми сабз даравгарон бисёранд,
Ман марди фақири хӯшачинат бошам.*

**ДАРАВИДАН||ДУРУДАН** درویدن||درودن **1.** дарав кардан, бо дос буридани ғалла ва алаф.

Бикоранду варзанду худ бидраванд,
Ба гоҳи хӯриш сарзаниш нашнаванд. *Фирдавсӣ*

Ҳеҷ вазир визри ғайре барнадошт.
Ҳеҷ кас надруд, то чизе накошт. *Румӣ*

Ба кӯҳ он чӣ гӯӣ, ҷуз он нашнавӣ,
Ба хок он чӣ корӣ, ҷуз он надравӣ. *Ҷомӣ*

2. *маҷ.* буридан, кандан (сарро), сар задан, куштан.

Пушаймонӣ он гаҳ надорадт суд,
Ки теғи замона саратро дуруд. *Фирдавсӣ*

**ДАРАК** *а.* درک **1.** ниҳояти чуқурӣ ва қаъри чизе, ҳамчун таги дарьё, қаъри баҳр.

Чун дари ҷоҳил даракн асфал аст,
Пояи аъло талабад, аҷҳал аст. *Хисрави Деҳлавӣ*

2. *д.* табақаи дӯзах; қаъри дӯзах, табақаи охирини ҷаҳаннам.

Гарчи ба занҷири дарак дархӯрам,
Тавқ деҳ аз силсилаи кавсарам. *Хисрави Деҳлавӣ*

3. хабар, огоҳӣ; **дарак ёфтан** хабар ёфтан, огоҳӣ пайдо кардан.

Барои дарак ёфтан аз амир ягон нафар муқаррар намешуд, ки одамони кордор аз он одам суроғи амирро ёфта ба ҳамон ҷо раванд. *Садри Зиё*

**дарак кардан** ҷустуҷӯӣ кардан, ҷустуҷӯӣ карда ёфтан.

Ба кафши ҷустуҷӯ дӯшинашаб наълу патак кардам,
Ба сад ҷо гаштам, аз ҷое ҷавонеро дарак кардам. *Шоҳин*

**ДАРАКА** *а.* درکه *ниг.* **дарак.**

**ДАРАКОТ** *а.* درکات *ҷ.* **дарак** 1, 2, **дарака.**

Яке аз солеҳон ба хоб дид подшоҳеро дар биҳишт ва порсоеро дар дӯзах. Пурсид, ки мӯҷиби дараҷоти ин чист ва сабаби даракоти он чӣ. *Саъдӣ*

◇ **ба даракоти ҷаҳим фиристодан** куштан, қатл кардан (гунаҳгорро).

Баъд аз маросими ҷустуҷӯ он ду бадкешро дар хароботе ёфтанд ва ба мӯҷиби фармуда ҳар дуро ба даракоти ҷаҳим фиристоданд. *«Равзат-ус-сафо»*

**ДАРАМНА** درمنه гиёҳе, ки дар тиб ба кор меравад, явшон.

Ба ҳар доруе, к-ӯ инон тофта,
Дарамна ба домаи дирам бофта. *Низомӣ*

**ДАРАНГ||ДИРАНГ** درنگ **1.** ист, таваққуф; таъхир, дермонӣ; сустӣ, оҳистагӣ (дар роҳравӣ); *муқобили* **шитоб** 1.

Нахоҳем эдар замоне даранг,
Ба меҳмон на некӯ бувад гӯри танг. *Савдо*

**ба** (*ё* **бо**) **даранг** оҳиста, оромона.

Бидон, ки ҳар чӣ андар оташи сирф ба шитоб гузарад, камтар аз он сӯзад, ки ба даранг. *Ибни Сино*

**даранг доштан** сустӣ кардан, кашолкорӣ кардан.

Субҳ аст, соқиё, қадаҳе пуршароб кун!
Даври фалак даранг надорад, шитоб кун! *Ҳофиз*

**даранг кардан** (*ё* **намудан**) а) таваққуф кардан, истодан, мондан.

Саъд як сол он ҷо даранг кард. *«Таърихи Табарӣ»*

Гирифтанд ёрон зимомаш ба чанг,
Ки дар пӯя бинмой лахте даранг. *Низомӣ*

б) сустӣ ва таъхир кардан, қафогузорӣ кардан (дар коре).

Умар Саъдро гуфт: Чаро ин ҳама даранг мекунӣ? Пас Умар тире биандохт. *«Маҷмаъ-ул-ансоб»*

Чу солоре аз душман афтад ба чанг,
Ба куштан-дараш кард бояд даранг. *Саъдӣ*

в) суст ва оҳиста рафтан.

Ман низ бозгаштам ва дар роҳ даранг мекардам, то донистам, ки Қосим ва Ҳоҷиб ба хонаи ман расида бошанд. *«Таърихи Байҳақӣ»*

**даранг овардан** таваққуф кардан, истодан, таъхир кардан.

Чун он найрангсоз овоз бишнид,
Даранг овардан он ҷо маслаҳат дид. *Низомӣ*

Даранг орад шабехун бар шитобаш,
Бадал гардад ба ором изтиробаш. *Нозим*

**даранг фармудан** сустӣ кардан, оҳиста рафтан, дер мондан, таъхир кардан.

Соқиё, май деҳ, ки шоҳид руҳ намуд,
Мавсими гул шуд, чӣ фармоӣ даранг!
*Камоли Хуҷандӣ*

2. беҳаракатӣ, сукунати доимӣ, дар як ҷо устувор ва пойдор будан; устуворӣ, мустаҳкамӣ, пойдорӣ.

Дар ҳилму ҷуд бод дарангу шитоби ӯ,
То хокро даранг бувад, бодро шитоб. *Муиззӣ*

Шарареро, ки ҷаст зи оҳану санг,
Бе фурӯзина мушкил аст даранг. *Ҷомӣ*

3. вақт, соат, замон.

**ДАРАНГПЕША** درنگ پیشه оҳистакор; *муқобили* **шитобкор.**

Шитобкортар аз бод вақти подошан,
Дарангпешатар аз кӯҳ вақти бодафроҳ. *Фаррухӣ*

**ДАРАНГӢ||ДИРАНГӢ** درنگی дарангкунанда; истодагарикунанда, босабот, устувор.

Гави пилтан гуфт: Ҷангӣ манам,
Ба овардгаҳ-бар дирангӣ манам. *Фирдавсӣ*

**ДАРАНДОХТАН** درانداختن 1. ҳаво додан, андохтан чизеро ба тарафе.

Ба кӯҳам дарандоз, то бабру шер
Бубинанд чанголи марди далер. *Фирдавсӣ*

2. андохтан, ҷой гирондан; ◇ **аз пой дарандохтан** афтондан, сарнагун кардан.

Ҳар қаср, ки аз замин сар афрохт,
Даври фалакаш зи по дарандохт. *Ҳилолӣ*

**ДАРАНДУДАН** دراندودن молидан, андовидан, андова кардан.

Агар фано дари ҳастӣ ба гил дарандояд,
Туро чӣ бок, на зоти ту мустаидди фаност?
*Анварӣ*

**ДАРАФГАНДАН** درافگندن *ниг.* **дарафкандан.**

**ДАРАФЗУДАН||ДАРФУЗУДАН** درافزودن||درفزودن афзудан, афзун (зиёд) шудан; афзун намудан, зиёд кардан.

Агар рӯзӣ ба дониш дарфузудӣ,
Зи нодон тангрӯзитар набудӣ.
Ба нодонон чунон рӯзӣ расонад,
Ки сад доно дар он ҳайрон бимонад. *Саъдӣ*

**ДАРАФКАНДАН||ДАРАФГАНДАН** درافکندن||درافگندن **1.** андохтан; рехтан.

Биё, соқӣ, он оби ёқутвор
Дарафкан бад-он ҷоми ёқутбор. *Низомӣ*

2. берун кардан; афшондан; пошидан.

Аз дил шараре ба дам дарафкан,
Оташ ба наи қалам дарафкан. *Файзӣ*

**ДАРАФТОДАН||ДАРУФТОДАН||ДАРФИТОДАН** درافتادن|| درفتادن **1.** афтидан, ғалтидан.

Аз роҳи назар мурғи дилам гашт ҳавогир,
Эй дида, назар кун, ки ба доми кӣ дарафтод. *Ҳофиз*

Яке аз сулаҳои Лубнон... бар канори биркаи Қалоса таҳорат ҳамесохт, пояш билағзиду ба ҳавз дарафтод. *Саъдӣ*

2. ҷанг кардан, даст ба гиребон шудан, хусумат кардан.

Бас таҷриба кардем дар ин дайри мукофот,
Бо дурдкашон ҳар кӣ дарафтод, барафтод. *Ҳофиз*

Ҳакиме, ки бо ҷуҳҳол дарафтад, бояд, ки таваққӯи иззат надорад. *Саъдӣ*

Парирухе, ки аҷаб набвадаш, агар гӯяд:
Ба офтоб дарафтоду бар қамар печид. *Шоҳин*

3. паҳн шудан, шоеъ гардидан.

Дар он шаб ин хабар ба ҳамаи саҳоба дарафтод. *«Маҷмаъ-ул-ансоб»*

◇ **аз пой дарафтодан** аз пой мондан(-и бемор); дароз афтидан, афтида хобидан.

Ҳар шаб ба сари кӯи ту аз пой дарафтам
В-аз шавқи ту оҳе заналу бехабар афтам. *Ҳилолӣ*

**ба пои** *касе* **дарафтодан** аз рӯи муҳаббат ё ихлос ва ё хушомад ва зорӣ ба пеши пои касе афтодан, пойбӯсӣ кардан.

Бигуфт: Ар хӯрӣ захми чавгони ӯ?
Бигуфто: Ба пояш дарафтам чу гӯ. *Саъдӣ*

**бо** *касе* **дарафтодан** а) ҳамроҳ шудан, якҷоя рафтан.

Бо чунон лӯъбатони хурсиришт
Бе қиёмат даруфтад ба биҳишт. *Низомӣ*

б) *кинояи аз* ошиқ шудан ба касе, гирифтори ишқи касе шудан.

Якеро чу Саъдӣ дили сода буд,
Ки бо содарӯе дарафтода буд. *Саъдӣ*

**ДАРАФШ** درفش *ниг.* **дирафш** I.

**ДАРАХТ** درخت рустании дарозумри дорои тана ва шоху барг, шаҷар; ниҳол; **дарахт коридан** тухми дарахти мева кишт кардан.

Чу хисрав ба бедод корад дарахт,
Бигардад аз ӯ подшоҳию бахт. *Фирдавсӣ*

**дарахт нишондан** ниҳол шинондан.

Дарахти дӯстӣ биншон, ки коми дил ба бор орад,
Ниҳоли душманӣ баркан, ки ранҷи бешумор орад. *Ҳофиз*

Чу худ хӯрдай барги пешинагон,
Дарахте пасояндагонро нишон. *Шоҳин*

◇ **дарахти каду** палаки каду.

Манам паҳлавон, Аҳмани даҳманам,
Дарахти кадуро зи бехаш канам.*

**дарахти Миср** дарахти баласон, ки баргҳояш бӯи хуш дошта аз он равғани эфир тайёр мекунанд.

Наёрад ҷуз дарахти Ҳинд кофур,
Нарезад ҷуз дарахти Миср равған. *Хоқонӣ*

**дарахтони сақф** болорҳо, чӯбҳои шифт.

Сарое кунам пойбасташ рухом,
Дарахтони сақфаш ҳама уди хом. *Саъдӣ*

**ДАРАХТАК** درختک дарахти хурд, ниҳол; ◇ **дарахтаки доно** офтобпараст.

Гар ба дараш дарахтаки доно шудам, чӣ бок,
Қ-иқболи ӯ дарахти кадуро чинор кард. *Хоқонӣ*

**ДАРАХТИНАСУНБА||ДАРАХТНАСУНБА** درختینه‌سنبه|| درختنه‌سنبه *ниг.* **дарахтсунба.**

**ДАРАХТИСТОН** درختستان дарахтзор, ҷои сердарахт.

Дар китоби «Хазоин-ул-улум» чунин овардааст, ки Бухоро обгир будааст ва баъзе аз вай наистон будаасту дарахтистон. *«Таърихи Наршахӣ»*

**ДАРАХТНАСУНБА** درختنه‌سنبه *ниг.* **дарахтинасунба.**

**ДАРАХТСУНБА** درختسنبه **1.** эзорсурхак, паррандае, ки бо нӯлаш танаи дарахтонро шикоф мекунад; **2.** занбӯри сиёҳи калон, ки чӯби хушкро сӯрох мекунад.

**ДАРАҚ** *а.* درق *ҷ.* **дарқ||дарқа.**

**ДАРАҶ** *а.* درج *ҷ.* **дараҷа.**

Сабрро суллам кунем сӯи дараҷ,
То бароям бар сари боми фараҷ. *Румӣ*

Дар нифоқу хиёнату талбис
Даргузашта ба сад дараҷ з-иблис. *Саноӣ*

**ДАРАҶА** *а.* درجه **1.** поя, зина; **ба дараҷаи камол расидан** ба ниҳояти дараҷа расидан, хеле ривоҷ гирифтан.

Ҷавру тааддӣ дар ин мулк ба сарҳадди ифрот кашид ва беиноятии подшоҳ ба дараҷаи камол расид. *«Убайдуллоҳнома»*

2. рутба; ҷоҳ, мансаб.

Султонро адаб хуш омад ва сухани ӯро писандиду дараҷаи ӯро баланд гардонид. *«Ахлоқи Мӯҳсинӣ»*

3. мартаба, карат, бор.

Лаззати афкор чандин дараҷа бар лаззати инкор тафаввуқ дорад. *Бедил*

**як дараҷа** а) як бор, як дафъа; б) ба ҳар ҳол.

Як дараҷа тоҷгузорӣ гуфта ба мардум хабар додем, дар он рӯз тоҷгузорӣ ба вуқӯъ наёяд, хуб намешавад. *Садри Зиё*

4. *мат.* ҳар яке аз сесаду шаст ҳиссаи доира.

Ҷулуси ӯ бар тахти подшоҳӣ дар явми якшанбе чаҳордаҳӯми шаҳри раҷаб, санаи 1215 баъд аз се соат аз тулӯи шамс, ба толеи бист дараҷаи Ҷадӣ иттифоқ афтод. *Аҳмади Дониш*

5. *ҷуғр.* воҳиди миқьёси тӯлу арзи замин.

Ба эътибори масоҳат [аз Ландан то Калкатта] камобеш навад дараҷа роҳ бувад. *Аҳмади Дониш*

**ДАРАҶОТ** *а.* درجات *ҷ.* **дараҷа.**

Талаттуфи дигар бояд кард, то пурсида ояд, ки маро дар дараҷот бидорад. (2) *«Таърихи Байҳақӣ»*

Ду чизро ҳаракоташ ҳаме ду чиз диҳад;
Улумро дараҷоту нуҷумро аҳком. (1) *Унсурӣ*

**ДАРБ** *а.* درب **дарвоза.**

**ДАРБАДАР** دربدر овора, оворагард, сарсону саргашта, бехонумон.

Гуфтӣ, ки касонанд асирони раҳи ишқ,
Мотамзадае, сӯхтае, дарбадаре чанд. *Шоҳӣ*

Ҳамдам, аз ҳоли дили Шавкати бемор мапурс,
Рӯзгорест, ки чун тори гуҳар дарбадар аст.
*Шавкат*

**ДАРБАДАРӢ** دربدری **1.** оворагӣ, оворагардӣ, сарсонӣ, бехонумонӣ.

Солҳо дар талаби рӯи паку дарбадарам,
Рӯй бинмову халосам кун аз ин дарбадарӣ. *Бедил*
Тифлону ақрабои ту, эй дузди косалес,
Омӯхтанд дарбадариро зи модарон. *Сайидо*

**2.** *маҷ.* харҷоӣ; булҳавас; ноустувор.

Ҷомӣ аз бандагони хосаи туст,
Нест з-ин ошиқони дарбадарӣ. *Ҷомӣ*

**ДАРБАНД** دربند **1.** танба, чӯбе, ки барои маҳкам кардани дар ба пушти он такья кунонида мешавад; ғалақа, лӯкидон.

Надорад хонаи дарвезагар занҷиру дарбанде,
Гиреҳ чун ғунча бар пешонии соил намебошад.
*Сайидо*

**2.** ҳудуд, сарҳадди табиии мобайни ду вилоят ё мамлакат.

Ҷавони хирадманду покизабум
Зи дарьё баромад ба дарбанди Рум. *Саъдӣ*

**3.** қалъа, ҳисор.

Ба ҳар ҷой дарбандҳо кард шоҳ,
Баровард бурҷаш ба хуршеду моҳ. *Ҳаким Зуҷоҷӣ*

**4.** номи шаҳрест дар соҳили баҳри Хазар (Каспий) дар Кавказ.

Дар он тохтан, к-орзуманд буд,
Раҳаш дар гузаргоҳи Дарбанд буд. *Низомӣ*

**ДАРБАНДОН** دربندان **1.** муҳосира.

Ва дар ин муддат, ки дарбандон буд, ба кадри сад ҳазор одамӣ беш ё кам аз дарди пой ва даҳон ва дандон ҳалок шуданд. *«Таърихи Систон»*

**дарбандон кардан** муҳосира кардан.

Ва хилоф кардани бузургони Систон ва овардани писари амир Халаф ва дарбандон кардани арк ба соли шашсаду бисту чаҳор. *«Таърихи Систон»*

**2.** баста, дарбаста, маҳкам.

Шаҳри рамазон гарчи муборак шаҳрест,
Аммо дари вай ҳамеша дарбандон аст.
*Волеҳи Ҳаравӣ*

**3.** *маҷ.* сарҳад, ҳудуд.

Ҳамла бурдӣ сӯи дарбандони ғайб,
То наёянд ин тараф мардони ғайб. *Румӣ*

**ДАРБАСТА** دربسته **1.** он ҷӣ дараш пӯшида аст, он ҷӣ дараш маҳкам аст.

Бигӯ аз ғафлати авҳом фарсуд,
Ки ҳеҷ ин хонаи дарбаста накшуд. *Бедил*

**2.** *маҷ.* пур, пурра; дастнорасида.

Фирдавсмаконӣ... сесаду панҷоҳ ҳазор рупияи нақд ва як хизонаи дарбаста ба Ҳумоюн-мирзо бахшид. *«Таърихи Фаришта»*

**ДАРБАСТАН** دربستن **1.** маҳкам кардан, пӯшидан.

Ба риндӣ сар барафрозам, ба бода рух барафрӯзам,
Раҳи майхона баргирам, дари томот дарбандам.
*Анварӣ*

Чун гӯши ту боз шуд аз ин панд,
Эй мардуми дида, дида дарбанд. *Файзӣ*

**2.** бастан, часпондан.

Тануре чунин гарм, дарбанд нон,
Раҳанҷомро гармтар кун инон. *Низомӣ*

**ДАРБАЧА** دربچه дарича, дари хурд.

Рӯзу шаб дарбачаи машриқу мағриб боз аст,
В-арна аз тангии ин хона нафас мегирад. *Туғро*

**ДАРБОИСТ**|**ДАРБОИСТА** دربایست||دربایسته **1.** зарур, лозим, даркор; **дарбоист шудан** зарур шудан, лозим омадан.

Мизбон берун рафта буд, вайро пораи коғазе дарбоист шуд. *Ҷомӣ*

**2.** мувофиқ, муносиб, сазовор, шоиста.

**ДАРБОН** دربان нигаҳбони дар ва дарвоза, дарвозабон, ҳоҷиб.

Агар ба илму бақо ҳеҷ ҳоҷат аст туро,
Ба сӯи дар бишитобу биҷӯй дарбонро.
*Носири Хисрав*

Ту рав, эй дарбон, ки ман дар сояи девори ӯ
Менишинам мунтазир чандон, ки оянд офтоб!
*Камоли Хуҷандӣ*

**ДАРБОНӢ** دربانی амал ва шуғли дарбон, ҳоҷибӣ.

Қасри фирдавс, ки ризвонш ба дарбонӣ рафт,
Манзаре аз чамани нузҳати дарвешон аст. *Ҳофиз*

**ДАРБОР** دربار сарои подшоҳ, даргоҳ; **дарбори олӣ** дарбори подшоҳ.

Рӯзи дуйӯм ҳамроҳи қозиёни истиқболчӣ ба дарбори олӣ нишаста будем. *Садри Зиё*

**ДАРБОХТАН** درباختن **1.** бозидан, бозӣ кардан.

Чархи каҷабоз то ниҳон сохт каҷа,
Бо неку бади доира дарбохт каҷа. *Рӯдакӣ*
Ҳар кас аз мӯҳраи меҳри ту ба нақше машғул,
Оқибат бо ҳама дарбохтаӣ, яъне чӣ? *Ҳофиз*

**2.** бохтан, бой додан.

Гар бидонам, ки висоли ту бад-ин даст диҳад,
Дилу динро ҳама дарбозаму тавфир кунам.
*Ҳофиз*

**3.** *маҷ.* сарф кардан, харҷ кардан; исроф кардан; аз даст додан, бар бод додан.

[Буқо] амволи беандоза дарбохт ва ҷамъе умароро бинавохт ва дар қасди Арғунхон бо хештан яке гардонид. *«Ҷомеъ-ут-таворих»*

Бефоида ҳар кӣ умр дарбохт,
Чизе нахариду зар бияндохт. *Саъдӣ*

**ДАРВЕЗ**||**ДАРВЕЗА** درویز||درویزه *ниг.* **дарьюз.**

**ДАРВЕЗАГАР** دریوزه گر *ниг.* **дарьюзагар.**

**ДАРВЕЗАГАРӢ** دریوزه گری *ниг.* **дарьюзагарӣ.**

**ДАРВЕШ** درویش **1.** бенаво, қашшоқ, фақир, гадо; *муқобили* **доро** I 1.

Ҳар кӣ тавонгар буд ва деҳқони бузург буд, гурехта буд ва дарвешону фақирон монда буданд.
*«Таърихи Наршахӣ»*

Шоҳи ситам гар ба тамошо равад,
Хирмани дарвеш ба яғмо равад. *Носири Хисрав*

**дарвеши мустаманд** фақири ҳоҷатманд, бенаво, мӯҳтоҷ.

Қори дарвеши мустаманд барор,
Ки туро низ корҳо бошад. *Саъдӣ*

2. қаландар, зоҳид, зоҳиди гӯшанишин.

Султону фикри лашкару савдои тоҷу ҷанг,
Дарвешу амни хотиру кунҷи қаландарӣ. *Ҳофиз*

Дар ин вилоят дарвешест, ки муддатҳо муҷоварати ҳарим карда ... ҳоло дар гӯшаи узлат нишастааст. *«Ахлоқи Мӯҳсинӣ»*

**ДАРВЕШБАЧА** درویش‌بچه дарвешзода, писари дарвеш; *ниг.* **дарвеш** 1.

Тавонгарзодаеро дидам бар сари гӯри падар нишаста ва бо дарвешбачае мунозара дарпайваста. *Саъдӣ*

**ДАРВЕШСИФАТ** درویش‌صفت дарвештабиат, қаландармизоҷ, қаландармашраб.

**ДАРВЕШӢ** درویشی **1.** камбағалӣ, фақирӣ, бенавоӣ.

Падари ман даст аз дунъё бидошт, ... моро дар ранҷ афганд ва ибтидои дарвешии мо аз он вақт буд. *Ҷомӣ*

Дарвешӣ дар ҷустани бешӣ [аст].
*«Равзат-ус-сафо»*

2. қаландарӣ, зоҳидӣ, гӯшанишинӣ.

Зоҳири дарвешӣ жанда асту мӯи сутурда ва ҳақиқати он — дили зиндаву нафси мурда. *Саъдӣ*

**ДАРВО** I دروا **1.** овехта, муаллақ.

Даҳони туст, ки мӯе зи зарра фарқаш нест,
Миёни туст, ки кӯҳе ба мӯй дарво шуд. *Бадри Чочӣ*

2. саргардон; ҳайрон.

Раҳравон чун офтоб озод ҷандон рафтаанд,
Ман чаро чун зарра саргардону дарво мондаам? *Хоқонӣ*

**ДАРВО** II دروا *шакли кӯтоҳшудаи* **дарвоист.**

**ДАРВОЗ** درواز **1.** *ниг.* **дарвоза.**

Дарвозу даревос фурӯ гашту баромад,
Бим аст, ки якбора фуруд ояд девор. *Рӯдакӣ*

2. номи музофотест дар байни Қаротегину Помир.

**ДАРВОЗА** دروازه дари калони дутабақаи шаҳр, қалъа, сарой, ҳавлӣ ва ғ.

Чу эронсипоҳ андаромад ба танг,
Ба дарвозаи Балх бархост ҷанг. *Фирдавсӣ*

Чун Амруллайс чунон бидид, он ҷониб дарвозаҳо устувор кард ва лашкар бад-он ҷониб пеш дошт. *«Таърихи Наршахӣ»*

◇ **дарвозаи гӯш** сӯрохи гӯш; **дарвозаи нӯш** даҳон.

**ДАРВОЗАБОН** دروازه‌بان посбони дарвоза, ки бештар махсуси дарвозаҳои шаҳр, қалъа ва сарои подшоҳон буд.

Пас он гаҳ ба дарвозаҳо тохтанд,
Зи дарвозабонон сар андохтанд. *Шодӣ*

**ДАРВОЗӢ** دروازی **1.** мансуб ба Дарвоз; **2.** аҳли Дарвоз.

Олимхон ... як-ду давлатхоҳ аз мардуми бадахшӣ ва дарвозӣ ва ҷанд нафари дигар аз мардуми қаротегинӣ ва ҳисорӣ ва кӯлобӣ дошт.
*«Шаҳномаи Фарғона»*

**ДАРВОИСТ** دروایست *ниг.* **дарбоист.**

**ДАРВОХ** درواخ **1.** ҳолати беҳбудии баъд аз беморӣ, сиҳҳат ёфтан, беҳ шудан; тандуруст, сиҳҳат.

Чунки ноланда буду густох шуд,
Дар дурустӣ омаду дарвох шуд. *Рӯдакӣ*

2. *маҷ.* маҳкам, мазбут; далер, шуҷоъ.

**ДАРГАШТАН** درگشتن яктарафа шудан, ба як тараф ғалт хӯрдан.

Он гоҳ аз асп даргашта бияфтод. *«Равзат-ус-сафо»*

**ДАРГАҲ** درگه *ниг.* **даргоҳ.**

**даргир** درگیر *асоси замони ҳозираи* **даргирифтан.**

**ДАРГИР** درگیر: **даргир шудани сӯҳбат** гарм шудани сӯҳбат, авҷ гирифтани сӯҳбат.

Дида то бастам, хаёли он парӣ тасхир шуд,
То ба гил ин дар гирифтам, сӯҳбатам даргир шуд.
*Мӯҳсини Таъсир*

**ДАРГИРИФТАН** درگرفتن **1.** афрӯхтан, ба сӯзиш сар кардан; аланга гирифтан; сӯхтан.

Он оташ бар тавора зад ва он тавора даргирифт ва аз он ҷумлаи бозорҳо даргирифт.
*«Таърихи Наршахӣ»*

Ба рақс гарм чу гардид сарви маҳваши ман,
Зи боди домани ӯ даргирифт оташи ман. *Восифӣ*

2. гирифтан, ҳосил кардан, ба даст овардан.

Ҳар киро бо ту кор даргирад,
Баҳре аз рӯзгор д а р г и р а д . *Анварӣ*

3. *маҷ.* сӯзондан; алам расондан, азоб додан.

Пиразанеро ситаме даргирифт,
Даст заду домани Санҷар гирифт. *Низомӣ*

4. *маҷ.* таъсир кардан, асар кардан, кор кардан.

Дил роҳи салоҳ барнамегирад,
Қардам ҳама ҳила, дарнамегирад. *Анварӣ*

Дар малик ин лафз чунон даргирифт,
Қ-оҳ бароварду фиғон баргирифт. *Низомӣ*

Фиғони ман ба фалак рафту бо ту дарнагирифт,
Магар ки гӯши туро панди ғайр кар карда?
*Шоҳин*

5. *маҷ.* оташин шудан, қаҳр кардан.

Даромад сар гирифта, д а р г и р и ф т а,
Итобе сахт бо ман даргирифта. *Низомӣ*

6. *маҷ.* мувофиқат доштан, ба ҳам мувофиқ омадан.

Сифати шамъ ба парвонадиле бояд гуфт,
Қ-ин ҳадисест, ки бо сӯхтагон даргирад.
*Камоли Хуҷандӣ*

Дарнагирад сӯҳбати пиру ҷавон бо якдигар,
Бо камон як дам мудоро тир натвонист кард. *Соиб*

7. *маҷ.* сар кардан.

Даромад сар гирифта, даргирифта,
Итобе сохт бо ман д а р г и р и ф т а. *Низомӣ*

**ДАРГОҲ||ДАРГАҲ** درگاه||درگه **1.** дамгаҳи дар; остонаи дар; дар.

Ибни Ямин ба даргаҳи ӯ сар ниҳодааст,
Ҳаргиз сараш мабод аз ин остон ҷудо.
*Ибни Ямин*

2. боргоҳ, дарбор, арк ва қасри подшоҳӣ.

Бузургони ҳар кишваре бо сипоҳ
Қашиданд саф пеши даргоҳи шоҳ. *Фирдавсӣ*

Умаро ва сипоҳ бари даргоҳ муҷтамеъ гашта; Яъқуб ду зиреҳ пӯшида бар боми қаср баромад. *Аҳмади Дониш*

**3.** ҳавлӣ, хона; хонадон.

Мушфиқиро ба сари кӯи ту чун ёд кунанд,
Иззати ӯст, ки гӯй саги даргоҳи ман аст. *Мушфиқӣ*

**ДАРГОҲНИШИН** درگاه‌نشین остонанишин; ҳақир, хоксор.

Хисраво, Ҳофизи даргоҳнишин фотиҳа хонд,
В-аз забони ту таманнои дуое дорад. *Ҳофиз*

**ДАРГУЗАР** درگذر **1.** равон, роҳраванда, раҳгузар.

Дар фикри дона мӯрчае буд даргузар,
Омад ба шеру гуфт, ки, эй Рустами замон!.. *Сайидо*

**2.** гузарон, зудгузар, гузаранда, нопойдор.

Ҳофизо, чун ғаму шодии ҷаҳон даргузар аст,
Беҳтар он аст, ки ман хотири худ хуш дорам. *Ҳофиз*

**ДАРГУЗАШТАН||ДАРГУЗОШТАН** درگذشتن||درگذاشتن **1.** гузашта рафтан, пеш гузаштан.

Маро ба аспи худ сувор карда, хеш бар аспи ман нишаст ва аз мо даргузашт. *«Равзат-ус-сафо»*

**2.** болотар рафтан, болотар шудан; пеш рафтан, барор ёфтан.

Қадди болое, ки ишқаш барфарошт,
Даргузашт аз курсию арши маҷид. *Шамси Табрезӣ*

Лутфи табиаташро бididанд ва ҳусни тадбирашро биписандиданд, кораш аз он даргузашт ва ба мартабаи боло аз он мутамаккин шуд. *Саъдӣ*

**3.** аз олам гузаштан, вафот кардан, мурдан.

Чун умраш ба саду панҷоҳ расид, даргузашт. *«Маҷмаъ-ул-ансоб»*

◇ **аз** *касе ё чизе* **даргузаштан** даст кашидан, аз баҳри чизе гузаштан, дил кандан аз чизе.

... Қ-эй, мани мискин ба ту-дар шармсор,
Аз хиҷилон даргузару даргузор! *Низомӣ*

Замонаи гузарон бас ҳақиру мухтасар аст,
Аз ин замонаи дун даргузар, ки даргузар аст. *Анварӣ*

**даргузоштани хато ё гуноҳи** *касе* афв кардан, бахшидан.

Якеро, ки одат бувад ростӣ,
Хатое равад, даргузоранд аз ӯ. *Саъдӣ*

**ДАРГУСАЛОНИДАН** درگسلانیدن кандан, берун кардан, раҳо кардан.

Агар дараи ҳавлнок пеш ояд, ки мӯҷиби ҳалок бошад ва тифл он ҷо ба нодонӣ хоҳад рафтан, [шутур] зимом аз кафаш даргусалонад ва беш мутоваат накунад. *Саъдӣ*

**ДАРГУСАСТАН** درگسستن **1.** *ниг.* **гусастан; 2.** *маҷ.* бозмондан; оҷиз мондан.

Чу даст аз ҳама ҳилате даргусаст,
Ҳалол аст бурдан ба шамшер даст. *Саъдӣ*

**ДАРД** درد **1.** беморӣ, касалӣ, мараз.

Гуфтамаш: Дарди ту дармоне надорад, чун кунам?
Гуфт: Эй ғофил, надонӣ дарди ман дармони туст. *Шоҳин*

**дарди мафосил** бемории бандҳои устухон, ревматизм; **дарди мӯҳлик** касалии ҳалокатовар; **дарди сироят-кунанда** касалии гузаранда; **дард кашидан** бемориеро аз сар гузаронидан, азоб дидан аз беморӣ; **2.** алам, озор; ҳисси нохушии ягон узв аз беморӣ, азоби ҷисмонӣ.

Нахуст бояд, ки дониста ояд, ки хушӣ ва дард чист. *Ибни Сино*

Агар бисӯзадат, эй дил, зи дард нола макун,
Дам аз муҳаббати ӯ мезану ба дард бисоз. *Ҳофиз*

Ба гудоз омадам аз дард, намехоҳам зар,
Ману ҳамьёни дилу ашрафии доғи ҷигар. *Мулҳам*

**дарду гудоз** ранҷу сӯзиш, дарду азоб.

Чунон хӯр, ки н-оядт дарду гудоз,
Чунон бахш, к-ат нафканад дар ниёз. *Асадӣ*

**3.** *маҷ.* азоби рӯҳӣ, ғаму ғусса; фикру ёди аламноки касе е чизе.

Аз дӯст ба ҳар чиз чаро боядат озард,
Қ-ин айш чунин бошад: гаҳ шодию гаҳ дард. *Рӯдакӣ*

Ошиқонро мурдан аз дарди ту хуштар аз ҳаёт,
Талхии ғамҳои ту ширинтар аз қанду набот. *Ибни Ямин*

Тоқати дарди ту з-ин беш надорам, ёро!
Чорае кун ба назар дарди дили шайдоро! *Камоли Хуҷандӣ*

**дарди бедаво** (*ё* **бедармон**) а) бемориe, ки бо даво **сиҳҳат намеёбад,** касалии дармоннопазир; б) *маҷ.* ҳодисаи ноилоҷ, ҳолате ки аз вай халосӣ набошад.

Дардо, ки дарди ишқи ту дармонпазир нест,
З-ин дарди бедаво дили моро гузир нест. *Шоҳин*

в) *маҷ. шахси нофорам, ки рафтору кирдори нописанд дорад,* дарди ҳарина; **дарди дил** ғам, ҳасрат; савдои ишқ.

Дарди дили дарвешу таманнои нигоҳе,
З-он чашми сияҳмаст ба як ғамза даво кун! *Ҳофиз*

Эй ҷон, нафасе омада бемории ман бин!
Дарди дили ман гӯш куну зории ман бин! *Мушфиқӣ*

**дарди ишқ** (*ё* **муҳаббат**) савдои ишқ, ғаму ташвиши ошиқӣ.

Гӯянд: Дарди ишқ ба дармон намерасад,
Ман чун кунам, ки ошиқаму дардманд ҳам? *Ҳилолӣ*

Мутриб аз дарди муҳаббат ғазале мепардохт,
Ки ҳакимони ҷаҳонро мижа хунполо буд. *Ҳофиз*

**дарди сар** а) судоъ, ба дард омадани сар аз ягон таъсир ё иллат.

Мекашад баҳри ту, гуфтам, дарди сар доим Камол,
Гуфт: Нашнидӣ, ки дарди сар фазояд офтоб! *Камоли Хуҷандӣ*

Фироқи дӯстон чун лола доғам дар ҷигар дорад,
Нишоти бодаи айём дар пай дарди сар дорад. *Сайидо*

б) *маҷ.* ғам, ташвиш, заҳмат; ягон чиз ё ҳодисаи нобоби ташвишовар.

Бе дарди саре нишаста будам,
Пул додаму дарди сар харидам. *Зарбулмасал*

Донистаам, ки оризаи ишқ бе давост,
Беҳуда дарди сар чӣ расонам табиброo. *Фузулӣ*

**дарди дил кардан** (*ё* **намудан**) изҳори ҳасрат кардан; дил холӣ кардан; рози дил гуфтан.

Чӣ хуш будӣ, ки ҳамчун Сайидо ман ҳам сари худро
Ба поят мезадам, дарди дили бечора мекардам.
*Сайидо*

**дарди сар додан** боиси ташвиши касе шудан, азоб додан.

Зи гармтабъии ман бошад андар ин сара вақт
Муоширонро агар дарди сар хумор диҳад.
*Заҳири Форьёбӣ*

Чанд бо ман медиҳӣ дарди сар, эй паҳлӯнишин,
Рӯзгоре шуд гирифторам ба ҷони хештан. *Сайидо*

**дарду ғам дидан** *киноя аз* дард кашидан ва ғаму андӯҳ аз сар гузаронидан.

Эй ки ба айш хуфтаӣ, дарду ғаме надидаӣ,
Аз дили дардманд пурс, ҳоли шаби дарозро.
*Махфӣ*

**ба дарди** *чизе* **мубтало кардан** (*ё* **шудан**) ба ҳирси чизе гирифтор кардан (шудан).

Нобудагӣ ба дарди талаб кард мубтало,
Ранҷи тамаъ кашидаму рангам заҳир кард. *Мулҳам*

**ДАРДАБИС** *а.* دردبیس гандапир, пири фартут.

Сад билиси ту хамис андар хамис,
Тарки ман гӯ, эй аҷузи дардабис! *Румӣ*

**ДАРДАМИДАН** دردمیدن пуф кардан; вазидан; расидан (оид ба бод).

Ҳар ки айёме чароғе барфурӯхт,
Чун тамом афрӯхт, бодаш дардамид. *Ҳофиз*

**ДАРДКАШ** دردکش дардманд, ранҷур.

Дар раҳи ӯ чу қалам гар ба сарам бояд рафт,
Бо дили дардкашу дидаи гирьён биравам. *Ҳофиз*

**ДАРДКАШӢ** دردکشی ранҷурӣ, азобкашӣ.

Ман гирьяи хеш дӯст дорам,
К-аз дардкашим ёдгор аст. *Хисрави Деҳлавӣ*

**ДАРДКЕШ** دردکیش ошиқи аламнок, ба дард одаткарда.

Мадеҳ бар бод аз шона сари зулфи парешонро,
Макун саргаштаи водӣ ту инак дардкешонро.
*Махфӣ*

Муҳаббат бо ту ҳоҷатманд карда синарешонро,
Намепурсӣ ту аз номеҳрубонӣ дардкешонро. *Сайидо*

**ДАРДМАНД** دردمند 1. бемор, касал, ранҷур.

Дардманде, ки кунад дард ниҳон пеши табиб,
Дарди ӯ бесабабе қобили дармон нашавад. *Ҳофиз*
Ҳаҷру зиндону бандҳо бар пой,
Вой бар ҳоли дардмандон, вой. *Мушфиқӣ*

2. аламнок, пурдард; ғамзада, гирифтори ғам.

Нӯҳ рӯз ҳамаи Систон ба диле дардманд ва чашме гирьёни хосу ом ӯро мотам доштанд.
*«Таърихи Систон»*

Агар дуньё набошад, дардмандем,
В-агар бошад, ба меҳраш пойбандем. *Саъдӣ*

**ДАРДМАНДОНА** دردمندانه маҳзунона, ба таври ғамангез.

Ҳавлофурӯше дар гузари Наҳсакон... дардмандона суруде мегуфт ва аз ҳар ҷинс абьёт мехонд.
*Савдо*

**ДАРДМАНДӢ** دردمندی 1. беморӣ, ранҷурӣ, касалӣ.

Омад табиб, то биниҳад даст бар дилам,
Бар дил ниҳод дасти худ аз дардмандиям.
*Мушфиқӣ*

Султон Алоуддин бо вуҷуди дардмандӣ ба эҳзори лашкариён фармон дод. *«Таърихи Фаришта»*

2. *маҷ.* ғамзадагӣ, гирифторӣ ба ғаму ғусса

Лайлӣ ба нишоти худписандӣ,
Маҷнун ба бисоти дардмандӣ. *Ҷомӣ*

**ДАРДНОК** دردناک 1. ранҷур, гирифтори дард.

Гаҳаш мезанад, то шавад дарднок,
Гаҳе мекунад обаш аз дида пок. *Саъдӣ*

2. аламнок, пур аз дарду алам.

Ҳамин бас аст ба ӯ нома, Ҷомиё, ки нависӣ
Ба хуни дил бараш ин дарднок гуфтаи худро.
*Ҷомӣ*

Бо сӯзи ӯ бисоз, ки ишқ аст корсоз,
В-аз дарди ӯ манол, ки дил дарднок беҳ. *Ҳилолӣ*

**ДАРДО** دردا *калимаи нидо* афсӯс!, дареғо!, ҳай дареғ! (изҳори таассуф).

Дардову ҳасрато, ки маро даври рӯзгор
Бе олату силоҳ бизад роҳи корвон! *Рӯдакӣ*

Мешуд накӯ ба захми дигар реши синаам!
Дардо, ки марҳами дигар аз ман дареғ дошт.
*Камоли Хуҷандӣ*

**ДАРДОДАН** دردادن додан, дароз кардан, ба даст додан.

Соқиё, дардеҳ он мае, ки аз ӯ
Офати ақлу роҳати ҷон аст. *Анварӣ*

Ин фитна ба хуни ман кӣ сар дод?
В-ин доруи беҳушӣ кӣ дардод? *Файзӣ*

**ДАРДОЛУД** دردآلود дарднок, аламнок.

Рӯи зард асту оҳи дардолуд,
Ошиқонро давои ранҷурӣ. *Ҳофиз*

**ДАРДПАРВАР** دردپرور афгор, дилафгор; ғамгин, ранҷур.

Бори дили дардпарвари ӯ
Хам дод қади санавбари ӯ. *Ҷомӣ*

Маҷнуни дардпарвари лайлиписандро
Чун аҳли ишқ нест зи бӯсу канор ҳаз. *Мушфиқӣ*

**ДАРДХАНД** دردخند хандаи зӯрбазӯракии дардмандона.

Бувад марг беҳ аз забун зистан,
Беҳ аз дардханд аст бигристан. *Ҳотифӣ*

**ДАРЕВОС** درېواس 1. чорчӯбаи дар (болодарӣ, ду паҳлударӣ ва остона).

Дарвозу даревос фурӯ гашту баромад,
Бим аст, ки якбора фуруд ояд девор. *Рӯдакӣ*

2. танба, чӯбе, ки дар пушти дар мегузоранд, то ки дар кушода нашавад.

**ДАРЕҒ||ДИРЕҒ** دریغ 1. ҳайф, афсӯс.

Ба худо, ки рашкам ояд ба ду чашми равшани худ,
Ки назар дареғ бошад ба чунин латифрӯе. *Ҳофиз*

Дареғ бошад, ки чунин баландпарвозеро банд созанд. *Ҷомӣ*

2. афсӯс хӯрдан, пушаймонӣ, надомат.

Илоҷи воқеа пеш аз вуқӯъ бояд кард,
Дареғ суд надорад, чу рафт кор аз даст.
*«Ахлоқи Мӯҳсинӣ»*

3. *калимаи нидо* ҳайфо!, дареғо!, эҳ афсӯс! (изҳори таассуф).

Гирифтанд тобути ӯ сар ба зер,
Дареғ опчунон номдори далер! *Фирдавсӣ*

Кунун, ки боди сабо мушкбор мегузарад,
Дареғ умр, ки бе рўи ёр мегузарад! *Исмат*

**4.** баръабас, бефоида.

Истеъдод бе тарбият дареғ аст ва тарбияти номустаид зоеъ. *Саъдӣ*

◇ **дареғу дард!** ҳай афсўс!, дареғову дардо!

Дареғу дард, ки то ин замон надонистам,
Ки кимиёи саодат рафиқ буд, рафиқ! *Ҳофиз*

**дареғ доштан** музоиқа кардан; худдорӣ кардан аз додан ё сарф намудани чизе (аз сабаби хасосат ё сангдилӣ).

Васли худ аз чӣ дошт зи камтолеон дареғ?
Толеъ нигар, ки бештар аз ман дареғ дошт.
*Камоли Хуҷандӣ*

Як сари мискин чӣ бошад, к-аз шумо дорам дареғ,
Гар дилу ҷон аст, он ҳам бод қурбони шумо.
*Шоҳин*

**дареғ омадан** а) ҳайф донистан, раво надидан.

Чу доранд ганҷ аз сипоҳӣ дареғ,
Дареғ оядаш даст бурдан ба теғ. *Саъдӣ*

б) раҳм кардан, дилсўзӣ намудан.

Дареғаш наёмад аз он рўи ту,
Аз он бурзу болою бозуи ту. *Фирдавсӣ*

**дареғ хўрдан** афсўс хўрдан, таассуф кардан.

Ҳама Ширвон шарики он дарданд,
Душманон ҳам дареғи ў хўрданд. *Хоқонӣ*

Гетӣ, ки дудаста зад ба теғам,
Бар марг чӣ мехўрад дареғам? *Шоҳин*

**ДАРЕҒНОК** دریغناک таассуфангез, надоматомез.

Хун аз дами теғ пок мекард
В-андўҳи дареғнок мекард. *Шоҳин*

**ДАРЕҒО** دریغا *калимаи нидо* ҳай дареғ!, ҳайфо!, оҳ!, эҳ афсўс! (изҳори таассуф).

Ҳама чиз дорад дилором, лекин
Дареғо, ки бо мо вафое надорад. *Ҳофиз*

Ў рафт з-ин ҷаҳону дареғо, ки дар паяш
Тан мекунад мусоҳала, ҷон мекунад шитоб! *Савдо*

**ДАРЕҒОГЎ(Й)** دریغاگو(ی) афсўсхўранда, ҳасрату надоматкунанда.

Ба дил гуфтам, ки Хоқонӣ дареғогўи ман бошад,
Дареғо, ман шудам акнун дареғогўи Хоқонӣ.
*Низомӣ*

**ДАРЗ** درز **1.** чоки дўхташудаи либос, ҷои ба ҳам дўхташудаи қисмҳои либос.

Ресмоне, сўзане не вақти харз,
Ончунон дўзад, ки пайдо нест дарз. *Румӣ*

**2.** ҷои пайванди ду чиз.

Чун дарзи ҳисор гашт хандон,
Пайванд нашуд ба оби дандон. *Хисрави Деҳлавӣ*

**3.** чок; шикоф, роғ, сўрох.

Чунон тартиб кард аз санг ҷўе,
Ки дар дарзаш намегунҷид мўе. *Низомӣ*

Аз ғароиби умур он, ки ҳар ду сангро ба қуллобҳои оҳанин мустаҳкам сохта, сурби гудохта дар фарҷҳо ва дарзҳо рехтаанд. *«Таърихи Фаришта»*

**ДАРЗА** I درزه даста, қабза; як банди чизи даравидашуда (аз қабили гандум, алаф, хошок ва ғ.).

Қобил барзгар буд, як дарза аз гандуми хўша бибурд. *«Маҷмаъ-ул-ансоб»*

**ДАРЗА** II درزه *ниг.* дарз.

**ДАРЗАДАН** درزدن задан, кўфтан.

Ҳар он кас, ки аз бора сар барзадӣ
Замона сарашро ҳамедарзадӣ. *Фирдавсӣ*

**ДАРЗАН** درزن сўзан.

Қас аз мард дар шаҳру барзан намонд,
Дар он буткада ҷои дарзан намонд. *Саъдӣ*

**ДАРЗИӢ** درزیی дарзигӣ, дўзандагӣ, хайётӣ, ҷомадўзӣ.

Яке аз дарвешон дарзиӣ мекард ва ҷома медўхт.
*Ҷомӣ*

**ДАРЗӢ** درزی дўзанда, ҷомадўз, хайёт.

Марди дарзӣ сўзане дар хартуми ў фурў бурд.
*Авфӣ*

Ба дўкончаи дарзие баргузашт,
Ки чашм аз фурўғи ваяш хира гашт. *Ҷомӣ*

**ДАРИДАДАҲАН** دریده‌دهن *киноя аз* одаме, ки даҳонаш бефаровез аст, бадгап, беандеша гапзананда.

Чун ташти бесаранд, чу дар ҷунбиш омаданд,
Илло шаноатию даридадаҳан наянд. *Хоқонӣ*

Даридадаҳан бадсиголаш чу зоғ,
Забонсўхта душманаш чун чароғ. *Низомӣ*

**ДАР(Р)ИДАН** دریدن пора кардан, даррондан; пора шудан, чок шудан.

Ҷаҳонпаҳлавон — он яли арҷманд
Ба теғу ба ханҷар, ба гурзу каманд
Буриду дариду шикасту бибаст
Ялонро сару синаю пою даст. *Фирдавсӣ*

Гуфтӣ, ки расан бибур, буридам,
Гуфтӣ, ки қасаб бидар, даридам. *Шоҳин*

**ДАРИЧА** دریچه дари хурд; равзана.

Солест, ки дидаи пуробам
Бар тарфи дарича дидбон аст. *Анварӣ*

Рўзе ба нишот чун гул аз шох
Баркард сар аз даричаи кох. *Файзӣ*

**ДАРК** *а.* درک дарьёфтан(-и маънӣ), сарфаҳм рафтан, фаҳмидан.

Дарки ҳақиқати ту муҳол аст бар хаёл,
Ин орзу куҷову хаёли муҳоли мо. *Фузулӣ*

Бас аст, бо ту агар ин қадар кунам ашъор,
Ки эй ба дарки сухан фарду эй ба фаҳм фарид...
*Шоҳин*

**дарки уқул** фаҳми ақл, идроки ақл.

Қадри ту бигзашт аз дарки уқул,
Ақл андар шарҳи ту шуд булфузул. *Румӣ*

**дарк(-и** *чизе*) **кардан** (*ё* **намудан**) дарьёфтан, сарфаҳм рафтан, фаҳмидан.

Дарки сухан гар накунад мустамеъ,
Қуввати нутқ аз мутакаллим равад. *Саъдӣ*

Мавҷ аз ҳақиқати гуҳари баҳр ғофил аст,
Ҳодис чӣ гуна дарк намояд қадимро. *Соиб*

**дарк шудан** фаҳмида шудан.

Барбар аст ин сухан зи дарки фуҳум,
Қай шавад дарк ҷуз ба тарки русум. *Ҷомӣ*

**ДАРКАРДАН** درکردن даровардан, ҷой гирондан, дохил кардан.

Дури шабнам ба силки сабза даркард,
Зумуррадро фурӯзон аз гуҳар кард.
*Хисрави Деҳлавӣ*

Иттифоқан бар дари шаҳре ба тӯҳмати ҷосусӣ гирифтор омаданд, ҳар дуро ба хонае даркарданд ва ба гил баровярданд. *Саъдӣ*

**ДАРКАШИДАН** درکشیدن **1.** ба худ кашидан, ба даст даровардан.

Ба бозор шуд, то ба зар зар кашад,
Ба як мағрибӣ мағрибӣ даркашад. *Низомӣ*

**2.** нӯшидан, дам кашидан, тамом нӯшидан, якбора нӯшидан, бо як дам нӯшидан.

Қадаҳе шароб бихост ва даркашид. *Авфӣ*

Лабаш мебӯсаму дармекашам май,
Ба оби зиндагонӣ бурдаам пай. *Ҳофиз*

**3.** *маҷ.* пӯшондан; пӯшидан.

Шумо яксара теғҳо баркашед,
Сипарҳои чинӣ ба сар даркашед. *Фирдавсӣ*

**4.** берун кашидан, берун кардан.

Даҳри вайронро ба ҷуз ороиши тоқе намонд,
Хештан з-ин тоқи вайрон даркашам ҳар субҳдам.
*Хоқонӣ*

**5.** пешкаш кардан, ба пеши касе гузоштан.

Ошиқи меҳмон дил асту ҷону дил меҳмони ғам,
Ман дилу ҷон пеши меҳмон даркашам ҳар субҳдам. *Хоқонӣ*

**ДАРКОР** درکار лозим, зарур.

Маро неъмати зиндагонӣ, ки мақрун ба ин аҷзу нотавонӣ бошад, даркор нест. *«Равзат-ус-сафо»*

Расид он пир ҷоеро, ки даркор,
Ки ҷамъе гашта саргашта чу паргор. *Мулҳам*

**ДАРКОРӢ** درکاری лозима, зарурӣ.

Аз байни онҳо одамони даркориро интихоб намуд. *Садри Зиё*

**ДАРМАХИДАН** درمخیدن часпидан.

Сабук пиразан сӯи хона давид,
Бараҳна ба андоми ӯ дармахид. *Абӯшакури Балхӣ*

Аз дили бадхоҳи ӯ ғам натавонад гусехт,
З-он ки зи рӯзи азал сахт бад-ӯ дармахид.
*Шамси Фахрӣ*

**ДАРМОН** درمان дору, даво; *маҷ.* чора, илоҷ, тадбир.

Ҳар он чӣ дармон бошад, ба ҷои дард шавад,
Ва боз дард, ҳамон, к-аз нахуст дармон буд. *Рӯдакӣ*

Ман ин дардро чанд пинҳон кунам,
Ба худкардаи худ чӣ дармон кунам? *Савдо*

**дармон шудан** даво ёфтан, сиҳҳат шудан.

Магар бод аст ишқи ӯ, ки ҳам дард асту ҳам дармон,
Қиро як рӯз дард афзуд, дигар рӯз дармон шуд.
*Муиззӣ*

**аз дармон гузаштан** имконияти даво надоштан.

Гӯянд табибон, ки бигӯ дарди худ, аммо
Дарде, ки гузаштаст зи дармон, ба кӣ гӯям?
*Ҳилолӣ*

**ДАРМОНДА** درمانده **1.** *сифати феълии замони гузаштаи* **дармондан; 2.** оҷиз, нотавон, ноилоҷмонда; мӯҳтоҷ ва бечора.

Мусаллам касеро бувад рӯза дошт,
Ки дармондаеро диҳад ноowу чошт. *Саъдӣ*

Хони инъомаш басе дармондагон дарьёфта,
Дасти икромаш басе афтодагон бардошта. *Савдо*

**ДАРМОНДАГӢ** درماندگی гирифторӣ ба ҳоли ногуворе; оҷизӣ, нотавонӣ, ноилоҷӣ; мӯҳтоҷӣ ва бечорагӣ.

Дӯст он бошад, ки гирад дасти дӯст
Дар парешонҳолию дармондагӣ. *Саъдӣ*

**ДАРМОНДАН** درماندن **1.** гирифтор шудан, мубтало шудан.

Ту дар ранҷ дармонӣ ва мулки ту эшон бигиранд. *«Таърихи Наршахӣ»*

Алқисса, чун Ҳусн ба ишқи Дил дармонд, Назарро ба хилват пеши худ хонд. *Яҳьёи Себак*

**2.** оҷиз мондан, ночор мондан, дар ҳолати беилоҷ мондан.

Ҳоли дармондагон касе донад,
Ки ба аҳволи хеш дармонад. *Саъдӣ*

**3.** мондан, дар як ҷо мондан, бозистодан.

Маҷнун ба шафоат аспро ронд,
Сайёд савор дид, дармонд. *Низомӣ*

**ДАРМОННОПАЗИР** درمان‌ناپذیر бедаво, бедармон, муолиҷанашаванда.

То бидонӣ, к-ӯ ҳаким асту хабир,
Муслеҳи амрози дармоннопазир. *Румӣ*

**ДАРМОНПАЗИР** درمان‌پذیر давошаванда, муолиҷашаванда, қобили муолиҷа.

Бимонад мудом он асар дар замир,
Шавад ин ба якчанд дармонпазир. *Ҷомӣ*

**ДАРМОНХОҲ** درمان‌خواه давоҷӯй, талабгори давои дард.

Ҳар кӣ пеш аз вақт дармонхоҳи дарди сар шавад,
Гар ҳакимаш Бӯалӣ бошад, даво душман шавад.
*Махфӣ*

**ДАРНАВАШТАН||ДАРНАВАРДИДАН** درنوشتن||درنوردیدن **1.** печондан, таҳ кардан (коғазро); ғундоштан, ғундошта мондан (палосро).

Баъд аз муфорақати ӯ азми сафар кардам ва нияти ҷазм, ки бақияти зиндагонӣ фарши ҳавас дарнавардам ва гирди муҷоласат нагардам. *Саъдӣ*

Сари фитна аз хоб бедор гашт,
Бисоти фароғат қазо дарнавашт.
*«Таърихи Фаришта»*

**2.** тай кардан, гузаштан (роҳро).

Биёбони Хоразмро дарнавашт,
Зи Ҷайҳун даромад, ба Омул гузашт. *Низомӣ*

**3.** *маҷ.* ба сар бурдан, ба охир расондан, тамом кардан.

Чун замон аҳди Саноӣ дарнавашт,
Осмон чун ӯ сухангустар бизод. *Хоқонӣ*

**4.** *маҷ.* фаромӯш кардан; риоя накардан.

Дун аст ва бесипос ва сифла ва ноҳақшинос, ки ба андак тағьири ҳол аз махдуми қадим баргардад ва ҳаққи неъмати солҳо дарнавардад. *Саъдӣ*

**ДАРНАВИШТАН** درنوشتن 1. *ниг.* **дарнавaштан** 2, 3; 2. тарк кардан чизеро, аз бахри чизе гузаштан.

Касе, ки дуручи тамаъ дарнавишт,
Набояд ба кас абду ходим навишт. *Саъдӣ*

**ДАРНАМУДАН** درنمودن зохир намудан, намудор кардан, нишон додан.

Бар гӯшаи оразн чу кофур
Дарҳам зада зулфи анбариро,
Лаъдаш ба ситеза дарнамуда
Сад мӯъҷизаи паямбариро. *Анварӣ*

**ДАРНИГАРИСТАН** درنگرستن нигаристан, нигоҳ кардан, бо диққат нигоҳ кардан.

Агар сӯи боғ омадӣ, дарнигар,
Пас он гаҳ чу боди сабо баргузар. *Хоҷу*

Ва филвоқеъ агар нек дарнигарӣ, ҳамаи инқилобот ва футур ... ҳама аз ракокати раъи вазир, сустӣ ва беақлӣ, коҳилии ӯ буд. *Аҳмади Дониш*

**ДАРНИШОНДАН** درنشاندن нишондан, шинондан.

**ДАРНИҲОДАН** درنهادن ниходан, гузоштан.

Бад-ин доира ҳар кӣ по дарниҳад,
Чу давраш ба охир расад, сар ниҳад. *Ҷомӣ*

**даро(й)** (درا(ی *асоси замони ҳозираи* **даромадан.**

**даро(й)** (دا(ی *асоси замони ҳозираи* **дароидан.**

**ДАРО(Й)** (درا(ی 1. занг, зангӯлаи шутур, ҷарас.

Шод бошед, ки ҷашни меҳргон омад,
Бонгу овои дарои корвон омад. *Манучеҳрӣ*

Дар ин раҳ ҳар киро рангин навоест,
Зи рангин маҳмили фикраш дароест. *Нозим*

2. путки оҳангарӣ, болғаи оҳангарӣ, хоиск; **захми дарой** болғазанӣ.

Аз он чарм, к-оҳангарон пушти пой
Бипӯшанд ҳангоми захми дарой ... *Фирдавсӣ*

**ДАРОВАРДАН** درآوردن 1. дохил кардан, дарун овардан.

Худ з-оби ҳаёт сар баровард,
Дар қолиби назм ҷон даровард. *Ҳилолӣ*

2. баровардан, берун овардан.

Зи ногаҳ ба расми ҳавохоҳие
Даровард дарьёне моҳие. *Ҷомӣ*

**ДАРОВЕХТАН** درآويختن бо даст часпидан ба касе ё чизе, дӯругир кардан.

Басе як ба дигар даровехтанд,
Басе хун дар овардгаҳ рехтанд. *Низомӣ*

Рӯзе Баҳром ба ҳузури Дилором дар беша ба шере даровехт. *«Тазкираи Давлатшоҳ»*

**ДАРОГАНДАН** درآگندن огандан, чизеро бо чизе пур кардан.

Пунба дароганда чу гул гӯши ту,
Наргиси чашм обилаи хуши ту. *Низомӣ*

**ДАРОЗ** دراز 1. тавил; *муқобили* **кӯтоҳ** 1.

Падид омад аз дур чизе дароз,
Сияҳрангу тиратану тезтоз. *Фирдавсӣ*

Аз рӯи ҳавас панҷа мазан шона дар он зулф,
Ин силсила ҳарчанд кушой ту, дароз аст. *Махфӣ*

2. дур, дуру дароз, дурдаст.

Пои мо ланг асту манзил бас дароз,
Дасти мо кӯтоҳу хурмо бар нахил. *Ҳофиз*

Аз сӯҳбати ӯ чу бозгаштӣ,
Раҳ дар назараш дароз гаштӣ. *Ҳилолӣ*

3. тӯлонӣ, давомнок, бардавом.

Агар худ бимонӣ ба гетӣ дароз,
Зи ранҷи тан ояд ба рафтан ниёз. *Фирдавсӣ*

Ҷӣ солҳои фаровону умрҳои дароз,
Ба дастҳои дигар ҳамчунин бихоҳад рафт. *Саъдӣ*

Ҳаёти хасми ту чун ваъдаи карам кӯтоҳ,
Нишоти базми ту чун орзуи хирс дароз. *Урфӣ*

**дароз кардан** кашол додан, тӯл кашондан (вақтро).

Муоширон, сухан аз зулфи ёр боз кунед,
Шабе хуш аст, бад-ин қиссааш дароз кунед. *Ҳофиз*

Девончаи ишқ боз кардам,
Поёни сухан дароз кардам. *Шоҳин*

**дароз шудан** (*ё* **гаштан, гардидан**) тӯл кашидан, кашол ёфтан.

Ӯ аз падари хеш одилтар буд ва шамоили ӯ бисьёр будааст, ки агар ҳамаро ёд кунем, дароз гардад. *«Таърихи Наршахӣ»*

Сухан бисьёр буд, агар ҳамаро ҷамъ мекардам, дароз мешуд. *Аттор*

◇ **дароз кашидан** ёзидан; андаке хобидан; **дароз шудани** (*ё* **гардидани**) **кор** мушкил ва бад шудани кор.

Чу бастӣ камар бар дари роҳи оз,
Шавад кори гетит яксар дароз. *Фирдавсӣ*

Зи дониш шавад кори гетӣ ба соз,
Зи бедонишӣ кор гардад дароз. *Ҷомӣ*

**ДАРОЗБОЛО** درازبالا қоматбаланд, қаддароз, навча.

Мансур марде буд дарозболо, хушкандом, риштунук. *«Маҷмаъ-ул-ансоб»*

**ДАРОЗГӮШ** درازگوش 1. дорои гӯши дароз; 2. хар, маркаб.

Овехта сабҳашон ба гардан
Ҳамчун ҷарас аз дарозгӯшон. *Убайди Зоконӣ*

Ҳаким ҳар саҳар бар дарозгӯше сувор мешуд. *«Равзат-ус-сафо»*

3. харгӯш.

Харгӯш чун ҳикояти худро тамом кард,
Маймун шуниду паҳлуяш омад нафасзанон.
Гуфт: Эй дарозгӯш, чаро лоф мезанӣ?
Аз одамигарӣ на туро ному на нишон! *Сайидо*

**ДАРОЗДАСТ** درازدست 1. тавоно, қудратнок, забардаст; бадавлат; 2. *маҷ.* таҷовузкор, золим, ситамгар.

**ДАРОЗДАСТӢ** درازدستی 1. пурқудратӣ, тавоноӣ, забардастӣ; дорой.

Надод нур шарори чароғи ҳастии мо,
Гуле начид зи шохе дароздастии мо. *Урфӣ*

2. *маҷ.* таҷовузкорӣ, зулму тааддӣ, золимӣ.

Аз сари фитна бурд мастиҳо,
Кард кӯтаҳ дароздастиҳо. *Низомӣ*

**дароздастӣ кардан** зулму ситам кардан; зӯрӣ кардан.

Ман бода хӯрам, валек мастӣ накунам,
Илло ба қадаҳ дароздастӣ накунам. *Хайём*

**ДАРОЗНАФАС** درازنفس пургӯӣ, лаққӣ, серманаҳ.

**ДАРОЗНАФАСӢ** درازنفسی пургӯӣ, лаққигӣ, манаҳзанӣ.

... то сабаби дарознафасӣ ва мӯҷиби малоли мустамеон нагардад. *«Равзат-ус-сафо»*

**ДАРОЗНО||ДАРОЗО** درازنا||درازا дарозӣ.

Шарҳи шаби ҳиҷрону парешонии мо
Чун зулфи бутон дарозное дорад. *Убайди Зоконӣ*

*Як ҷуфт бисот ёфтанд, сесад раш дар шаст раш дарозно ва пахнои он. *«Маҷмаъ-ул-ансоб»*

**аз дарозо** ба дарозӣ, ба қад.

Банд бар пой ниҳодамшу сияҳ кардам рӯй,
В-аз дарозо бикафонида ҳама пушту миёнш. *Мунҷик*

**ДАРОЗӢ** درازی **1.** дароз будан, тавилӣ; *муқобили* **кӯтоҳӣ** I.

Туро мӯй аз дарозӣ то миён аст,
Худоро, ин миёни туст ё мӯ? *Ҷомӣ*

**2.** дурӣ, дурдастӣ (оид ба роҳ ё ҷой); **3.** бардавомӣ, дарозмуддатӣ, дерпоӣ.

Дарозии салтанати эшон ба сабаби адл буда. *«Маҷмаъ-ул-ансоб»*

Дарозии шаби моро агар намедонӣ,
Зи нола пурс, ки то вақти субҳ ҳамдами мост. *Ҷомӣ*

◇ **дарозии гӯш** аҳмақӣ, нодонӣ.

Ҳаст зи як сикка, чу бинӣ ба ҳуш,
Кӯтаҳии чашму дарозии гӯш. *Хисрави Деҳлавӣ*

**ДАРОИДАН** درائیدن гуфтан, гап задан; садо додан, овоз баровардан.

Қасе, ки жож дарояд, ба даргаҳаш нашавад,
Ки чарбгӯён он ҷо шаванд кундзабон. *Фаррухӣ*

**дарой** درای *ниг.* **даро(й).**

**дарой** درای *ниг.* **даро(й).**

**ДАРОЙ** درای *ниг.* **даро(й).**

**ДАРОМАДАН** درآمدن **1.** дарун омадан, дохил шудан, ворид шудан.

Дигар кинахоҳе даромад ба ҷанг,
Фалак ҳам даровард пояш ба санг. *Низомӣ*

Даромад ногаҳонам моҳе аз дар,
Буте маҳбуби шайху дилбари шаб. *Ҳайрат*

**2.** расидан, сар шудан (оид ба рӯзу шаб, фасли сол ва ғ.); **3.** сар кардан, шурӯъ кардан; иқдом намудан.

Ба худо, ки шармам ояд, чу туро хитоб созам,
Ки забон ба ҳарф лағжад, чу ту дар сухан дароӣ. *Ҳоҷӣ*

Ишқ бар ҷони ман он мекунад имшаб, ки агар
Бар дили кӯҳ кунад, кӯҳ дарояд ба фиғон. *Шоҳин*

**4.** берун шудан, баромадан.

Он мард аз об даромад ва ҷома бипӯшид. *«Маҷмаъ-ул-ансоб»*

Даромад аз дари гулзор Маҷнун,
Диле чун ғунчаи гул ғарқаи хун. *Мулҳам*

**5.** *маҷ.* зоҳир шудан, намоён гаштан.

Чу кардам бад-ин нийят ин ҷо даранг,
Даромад ба чашмам яке лавҳи санг. *Ҷомӣ*

**6.** афтидан, ғалтидан (аз чизе).

Қуҳандарой низ ... ончунон захме бар бозуи султон расонид, ки наздик буд, ки аз асп дарояд. *«Таърихи Фаришта»*

**ДАРОМЕХТАН** درآمیختن **1.** омехтан; **2.** *маҷ.* омезгор будан; сахт алоқаманд гардидан ба касе ё чизе.

Наям чу об, ки бо ҳар касе даромезам,
Наям чу абр, ки бар ҳар касе гуҳар борам. *Хоқонӣ*

Бо вафои ту даромехт чунон обу гилам,
Ки дамад баъди вафот аз гили ман бӯи вафот. *Ҷомӣ*

**ДАРОМӮХТАН** درآموختن омӯхтан, таълим додан.

Даромӯхташ рози он пешкаш,
Бад-он таъбия шуд дили шоҳ хаш. *Низомӣ*

**ДАРОШУФТАН** درآشفتن *ниг.* **ошуфтан.**

Султон ... аз шунидани сухан ... дарошуфта, филфавр аз сари ғазаб рокиби маркаби зафарлигом гардид. (1) *«Шаҳномаи Фарғона»*

**ДАРОҲИМ** *а.* دراهم *ҷ.* **дирҳам.**

**ДАРПАЗИР** درپذیر пазиранда, қабулкунанда.

Дар кӣ нолам, ки дастгир туӣ,
Дарпазирам, ки д а р п а з и р туӣ. *Низомӣ*

**ДАРПАЗИРУФТАН** درپذیرفتن *ниг.* **пазируфтан.**

**ДАРПАЙВАСТАН** درپیوستن *ниг.* **пайвастан; мунозара дарпайвастан** мунозира сар кардан; гуфтугӯ ва мунозираро дароз кардан.

Тавонгарзодаеро дидам бар сари гӯри падар нишаста ва бо дарвешбачае мунозара дарпайваста, ки сандуқи турбати мо сангин асту китоба рангин. *Саъдӣ*

**ДАРПАРАСТ** درپرست содиқ нисбат ба дарбори подшоҳ, вафодор.

Ҳар он гаҳ, ки аз зердастони мо,
Зи деҳқону аз дарпарастони мо... *Фирдавсӣ*

**ДАРПЕЧИДАН** درپیچیدن **1.** печондан, лӯла кардан, тах кардан; **2.** иҳота кардан, муҳосира намудан.

Қалъае буд онро дарпечид ва ба се рӯз бигирифт. *«Маҷмаъ-ул-ансоб»*

**ДАРРА** I دره *ниг.* **дара** I.

**ДАРРА** II دره *ниг.* **дара** II.

**ДАРРАБУДАН** درربودن рабудан, чобукона гирифтан; бо зӯрӣ гирифтан, чанг зада гирифтан, кашида гирифтан; бо худ гирифта бурдан.

Сувори аҷал баркушояд камин,
Ба як ҳамлаам даррабояд зи зин. *Хоҷу*

Саҳмгин обе, ки мурғобӣ дар ӯ эмин набудӣ,
Камтарин мавҷ осиёсанг аз канораш даррабудӣ. *Саъдӣ*

**ДАРРАНДА** درنده **1.** *сифати феълии замони ҳозираи* **дарридан; 2.** *маҷ.* (ҳайвони) ваҳшии хунхор.

Чун надорӣ нохуни дарранда тез,
Бо бадон он беҳ, ки кам гирӣ ситез. *Саъдӣ*

Ба эшон шубонем, то зиндаем,
Вагарна ҳамон гурги даррандаем. *Сайидо*

**дарранда ва чаранда** ҳайвоноти ваҳшии хунхор ва алафхор.

**ДАРРАСИДАН** دررسیدن **1.** фаро расидан, расида омадан, омадан.

Бар раҳаш биншастаам чун гирдакон чобуксавор,
Даррасад бо ҷилваву аз хок бардорад маро. *Фузулӣ*

